# שטערן

8

1

ליטעראַריש־קינסטלערישער
פּאָליטיש־וויסנשאַפטלעכער
ידיש־זשורנאַל. מינסק

193 יאר

## אינהאלט.

פראָלעטאריער פון אלע לענדער, פאראייניקט זיך!

# שטערן

ליטעראריש־קינסטלערישער און פּאָליטיש־
וויסנשאפטלעכער כוידעש־זשורנאל.

אווגוסט 1933 ===== ניינטער יאָרגאנג ===== № 8

מ. ליפשיץ

## צעכ נאָכ צעכ

(פון א פּאָעמע)

צוויגן, אז זיי ווערן ליכטיק
איז קנאפּ זיי שיין אין דורשט אין זיסן,
מענטשן, אז זיי ווערן ליכטיק
מוזן זיי דאָס ליכט פארגיסן.

דעמיד איז גרוי, נאָר ניט די אלטקייט,
אונטער שארבן וואלגערט זיך א וועלט,
זי שלאָגט זיך דאָרט, זי זינגט און קוועלט
און קנייטשט דעם שטערן אויס אין קארבן.

ס'איז דער זיבעצנטער יאָר געווען
איז ער מיט זין מיט דריי
אוועק דעם סוינע שלאָגן,
און קריג אפּ פלייצעס דורכגעטראָגן
און אומגעקערט זיך מיט איין בען.

פון טעג פארבלוטיקטע אין שלאכט
אויסער זיג און אויסער וונדער,
האָט ער אן אָרדען אפן ברוסט געבראכט
און אפן האנט א קריץ פון וונדן.

און דאן האָט ער די שטאָט באקוקט
א וואָכ גערוט און אפּ דער צווייטער,
נאָכ פיבער־יאָרן פון צעשיידונג,
דעם טאם פון מי אפּסניי פארזוכט.

נאָכ הייסע, פײַערלעכע יאָרן,
וואָס זײַנען ווי א גוס־רעגנ פארבײַ,
האָט אויסגעזען עלנט דער זאוואָד
ווי א בוים אינמיטן שליאַכ פארלאָרן.

א צענדליק האָרנס האָבן נאָר געברענט,
די איבעריקע זײַנען שטום געשטאנען
און ס׳זײַנען דורשטיקע אוועק די הענט
זוכן ווו ס׳איז מי פאראנען.

צו דער בירזשע, אינ די קעלערס,
צו פעלדער פולע רײַפ צום שניט.
א פרידלעכער, א גינ־גאָלד העלער,
האָט דאנ דער נײַער הארבסט צעבליט.

... בא די האָרנס־נײַע—יונגען;
בא די האמערס—נײַע שמידער,
שנײַדן אויס אינ לופטן רונגען;
און ס׳טוט א קוק דעמיד צופרידן:

— נעכטן, דאכט זיך, האָבן פורן
באָרוועסע אינ ווײַט געפירט;
נעכטן, דאכט זיך, האָבן קינדער,
אינ א ברייטן ראָד געשפילט.

ס׳האָט דער טויט זיך פרײַ געהוידעט
מיטן כורבן אפ רויִנעס.
אפ שוץ־גראָבנס די פעלדער גרינען
רעגנס גיסן אינ די טרויבן.

צווישן יונגען—קעפ ווי כמארעס,
דער קאָפ דעמידס פון שניי־קאָליר.
צווישן שמידער־יונגען לייבע
איז דער עלטסטער בריגאדיר.

נעכטן זײַנען זיי אינ לאנד
געווען קינדער קליינע, ברעקלעך,
און ס׳טוט דעמיד א פיר די האנט
און צעלאכט זיך פריילעך: — „שנעקעס״

ערשט האָט זיך אפ לאנד די בסורע
א ליכטיק־זוניקע צעשפרייט,
אלדאָס כאָרעווע פונ שטורעם
אויספאריכט אונ גאנצ אונ גרייט

אפנ זאוואָד־הויפ גלאָז אונ ציגל,
ליימ, אספאלט, אונ זאמד אונ סלופעס,
צעמענט צעשאָטענע אינ קופעס
אונ בויער אפ די רישטאָוואניעס.

פונ פרישע שטאָקנ אויגנ קוקנ
אונ לייבענ נעמט א שטאָלצ ארומעמ:—
צו אונדז אונ צו דעמ לאנד געקומענ
איז איינ בליִענדיקע יוגנט.

אונ אינ זיך דעמ שטאָלצ באהאלטנ
רופט ער אָנ זיך שטיל: — אוואדע,
ס'איז פונ יונגע מײַנ בריגאדע,
דײַנע איז דעמיר פונ אלטע.

מײַנע בריגאדירנ—בלעטער;
דײַנע—ווי די דעמבנ שטייענ,
נאָר אפ אויספילנ די ארבעט פריִער
וויל זיך מײַנ בריגארע וועטנ.

— גאָר דײַנע בריגאדירנ פעסטע—
רופט אָנ דעמיר זיך ווי באליידיקט,—
נאָר געדענק פאר דער פארמעסטונג
ניט פארגעס זיי אָנצרוויגנ.

דעמ אלטנס וואָרט—ווער שפאטט, דער טוט.
אינ שפאס גייט דורכ די ארבעט לײַכטער.
אונ ערנסט רופט ער אָנ זיך:—גוט,
מיר טרעטנ צומ פארמעסטונג גלײַך צו.

ס'האָבנ זיך די טעג ווי אָקסנ
שווער געשלעפט דאָ אינ זאווייעס;
לעמ קוזניע דרעשלקעס אינ שנייענ
זייעלקעס אינ פראָסט פארוואָקסנ.

אונדזער אויסגאנג־טאָג איז מאָרגן,  
אָן אן אויסגאנג־טאָג די צײַט גייט,  
מאָרגן וועלן מיר אפ ארבעט  
אונדזער אָפרו־טאָג פארבײַטן.

און א יונג: — „גערעכט, גערעכט,  
אין שנײ די אקערס ליגן שטומע;  
נאָר זאָל נאָך דער רעמאָנטנער צעך  
מאָרגן אפ דער ארבעט קומען".

און דעמיד: — „גערעכט, גערעכט,  
נאָר פון צוויי שוואלבן ווערט ניט זומער;  
זאָלן מאָרגן צעך נאָך צעך,  
אלע צו דער ארבעט קומען".

און די יונגען: „מאָרגן־ארבעט",  
און די אלטע: — „מאָרגן גרייט"  
און ס'טוט א קוק די זון גאָלד־פארביק  
און פאלט צום מאָרגן און פארגייט.

# מאָנאַסטיר

פרי. שטיל. קראָען אף דעכער.
א הונט טוט א ביל. א האָן טוט א קריי.
אין דער דינער לופט בלוטיקע לעכער.
זון. שײַן. העזעלעך אין שניי.

א הויכע וואנט. א שפאַלט ווי אַן אָדער
קרייצט דורך די וואנט ווי א שלאנג און שפאַלט.
איך טרעט אין שניי אף מײַן אייגענעם שאָטן,
קריצט אונטער פיס די שנייִקע זאַלץ.

טויער. א סוק פון צעבראָכענעם צײלעם.
א וועג פירט ארײַן ווי א שטומער מאָנאַך.
קאָרידאָרן. פינצטער. רייעך פוילער.
שאָטנס. געשפענסטער. שווארץ. נאַכט.

עס דריקט. עס ווארגט. ווי גייט מען ארויס דאָ.
א פינצטערער ברונעם. איך פאַל. איך זינק.
איך כאַפּ זיך אָן אָן די שטיינער פון גערדיכטן כוישעך.
איך רײַס זיך. איך שרײַ. א טיר. לינקס.

כ׳ גיי ארײַן: גראַטעס. שויבן שמאָלע.
א ווענטיליאַטער־פויגל צעטומלט זיך ווינט.
נאָר פון דראָטן הויכע גלעזערנע שוואָמען
פליסן אראָפּ אין בלוייער ליכט.

עס פאַלט די ליכט. רינט אראָפּ פון די האָרנס.
אין ווארשטאט וואָס אונטן, אין זײַן יעדן קארב.
אין סטרוזשקעס. אין שניצלעך. אין רונגען פון קאָרע.
אין דרײַעקן דינע פון זעג־שפּיצן־שארף.

אינ טרויבנ פונ פינגער, וואָס פירנ דעמ הובל,
אינ סוקעס—הערנער, וואָס קרייצנ די ברעט.
א דריק גיט א האנט מיט רויטנ קופער—
אינ בויגנגאנג צעיאָגט זיכ א זעג.

זי יאָגט, זי פליט, זי פארשנײַדט אינ א ווינט זיכ,
אָדערנ—האָלצ—קאפויר, אינ א וואנט.
א פארוואָרלאָזטער פירט זי מיט פארקוילעטע פינגער,
אינ זעגנבויגנ דעמ בליק־גאנג געשפאנט.

א בליצ אינ לופט גיט א קראנצ מיט שפיצנ—
גלעזערנע אָדערנ פלאצנ אינ דעמב.
איכ גיי ארויס. שנייענ שניצנ
א ווײַסנ ספינקס בא די ווײַסע ווענט.

שניי־רויכנ שרײַענ. שניי־רויכנ טויבנ.
אפ אנ אקס—א צעיאָגטע דרייט זיכ די הייכ.
מויערשניטנ. קופאָלנ. טרויבנ.
ווי ראָדשטראלנ דינע פארשווינדנ אינ רויכ.

נאָר זייגער אינ הייכ מיט קרומע שפיזנ
אונ יעדער שנייעלע טיפ דערציילט,
ווי עס שפאלט זיכ די וואנט ביז לעצטנ קיזל
אונ זייגער אינ הייכ די שאָענ ציילט...

ע. גאָרדאָן

# ברויט און אײַזן

(ראָמאַן)

(פאָרזעצונג)

## קאַפּיטל דרײַ

שפּעט האַרבסט האָט זיך ערטערווײַז, אַף די הרודעס פון די ערשט־אופגעאַקערטע ערד, אַף פאַרבליבענע גרויסע קוסטעס בוריאַן און אַף די געשוואָלענע מאָהילע־בערגלעך, באַוויזן שניי.

די ווײַסע שניי־פלעקן האָבן זיך געצויגן איבערן סטעפּ און פונווײַטן אויסגעזען ווי אומענדלעכע טשערעדעס ווײַסע שאָף, וואָס האָבן באַשאָטן דעם סטעפּ, פּאַשען זיך און ענדיקן זיך קיינמאָל ניט.

— סאַראַ ראַבער סטעפּ, — האָבן אייניקע פויערים געוויזן מיט די פינגער, — אָט איצט ווען דער שניי ליגט זיך אויעק אַף דער אזימע א־א־א — וואָלט עס אַ וואַרעם געטאָן.

הירשע האָט אַלע גאַנצפרי געקוקט אין סטעפּ אַרײַן, צי דער שניי ווערט ניט געדיכטער און זיך געשראָקן פאַר יעדן וואָלקן.

— זאָל כאָטש קיין שניי ניט אַרויספאַלן! — האָט ער צו זיך גערעדט, — נאָך פּופּצן דעסיאַטינעס דאַרף איך פאַראַקערן.

ער איז אַלע ווײַלע אַרופגעקראָכן אַף דער קליניע, פונדערהייך געקוקט צו בורלאַצקער באַרג צו, ווו ס'האָבן געאַקערט זײַנע זין אוורעמל און אבע.

— וואָס קראַצן זיי זיך דאָרט? — באַ לײַטן האָט מען שוין לאַנג פאַרגעסן אָן „אַרינקע”... ס'איז אַ כאַרפּע פאַרן דאָרף זיך ניט אופּראַוועג.

ווו־ניט־ווו איבערן סטעפּ, איבער אַלע ווינקעלעך זײַנען געווען צעשאָטן וועגענער, אַקערס זײַנען אומגעגאַנגען אַרופ באַרג און אַראָפּ באַרג — איבער דער גאַנצער ברייט פון סטעפּ זײַנען זיי אומגעקראָכן די אַקערס.

נ ערגעץ דאָרט אין דער באַלקע האָט הירשע מיטאַמאָל דערזען, אַז דער אַקער איז געבליבן שטיין, די פערד האָבן עפּעס ווי אומגעשפּרונגען, זיך געשטעלט דיבאָם, ווי עמעצער וואָלט זיי שלאָגן. אין אַ ווײַלע אַרום האָט ער דערהערט עפּעס אַ געשריי:

— וואָס קריכן זיין ניט אַרויס פון דער באַלקע? — האָט ער צו זיך גענומען בייזוואָרטשען — וואָס היניען זיי דאָרט אַזוי לאַנג, און ווער שלאָגט עס דאָרט די פערד?

— גיב נאָר אַ קוק... גיב נאָר אַ קוק... זע נאָר... — האָט ער צו זיך גענומען אַלץ אומרויִקער ריידן.

די האָר האָבנ זיכ אים גענומענ אופשטעלנ, די גרויסע פארוואקסענע ברעמענ, וואָס זיצנ איבער די גרויע בייזע אויגנ האָבנ זיכ גענומענ שאָקלענ. בלויז די אויגנ זייַנענ געוואָרנ אלצ אופגערייצטער.

— גיב נאָר א קוק... זע נאָר, זיי צעפּאטערנ די פערד...

ווענ ניט ווענ איז אופגעשפרונגענ א פערד, געשמיסנ מיטנ ווידל, זיכ געהויבנ די פאָדערשטע פיס, זיכ גענאראָוועט אונ ניט געוואָרנ אונטער דער באלקע.

— צי עפעס האָט זיכ צעבראָכנ... צי א פערד איז געפאלנ, ווייסט זיי דער רועכ...

הירשע איז אראָפּגעלאָפנ פונ קלוניע אונ זיכ גענומענ דראפענ אפנ דאכ, עפשער וועט ער פונ דאָרטנ עפעס דערזענ.

פונ סטעפ האָט אָנגעהויבנ אָנטראָגנ א קאלטער הארבסטיקער ווינט אונ גענומענ שאָקלענ די נאקעטע אָנבלעטערדיקעביימער, די קוריי אונ די פאָדסאָלנעכע—שטעקלעכ וואָס זייַנענ געבליבנ אינ סטעפ... דער ווינט האָט געפייַפט אונ יאָמערלעכ געסקאווטשעט ווי עמעצער וואָלט אים שיאָגנ.

אינ ווייַסע שאָפענע פעלצנ, אינ גרויסע שטיוואלעס אונ אינ פאָסטעלעס, אינ גרויסע הינטישע היטלענ זייַנענ נאָכגעגאנגענ פויערים נאָכ די אקערס, ווענ ניט ווענ געקוקט אפ דער זונ, ווי שפעט דער טאָג האלט, אונ אפ די וואָלקנס, ווי שפעט דער יאָר האלט—צי וועט קיינ שניי ניט פאלנ. הירשע האָט לאנג געקוקט צו דער באלקע צו, ער האָט זיכ שוינ א קער געטאָנ נעמענ א פערד זיכ לאָזנ רייַטנ, א קוק טאָנ, וואָס טוט זיכ עס דאָרט. פלוצים איז פונ אונטערנ בארג ארויסגעשפרונגענ א רייַטער אונ האסטיק איבערנ סטעפ זיכ געלאָזט לויפנ גלייַכ קיינ אינגול־באיארע.

דער רייַטער איז געשפרונגענ איבער די בערגלעכ, געפאָכעט מיט דער האנט אונ, ווי מ׳קענ נאָר, געיאָגט דעם פערד.

הירשע האָט אָנגעצילט די אויגנ צום רייַטער. דער רייַטער האָט אָט באוויזנ זיכ אונ אָט ניט געוואָרנ, אָט געשפרונגענ אפנ בערגל, אָט אונטערנ בערגל, אָט געפלויגנ מיטנ וועג אונ אָט זיכ געלאָזנ מיטנ סטעפ.

פונווייַטנ האָט מענ געקענט באמערקנ, ווי דער פערד טראָגט, שפרינגט אינדערלופטנ ווי דער רייַטער האָט זיכ אייַנגעקלאמערט אָנ דער גריווע, דער ווינט יאָגט אונ אָט, אָט וועט ער אים א טראָג טאָנ, ווי א שטרוי.

— וואָס יאָגט ער אזוי?—דער פערד קענ פלאצנ... זע נאָר א יאָגעניש, די קישקעס פונ בויכ קענ מענ ארויסיאָגנ פונ אזא יאָגעניש. הארט לעמ אינגול־באיארע האָט הירשע נאָכ דער בורער בורקע נאָכ גענומענ דערקענענ, אז דאָס רייַט אורעמל.

ער איז אוועקגעשטאנענ, זיכ אייַנגעקוקט, ווי ער וואָלט זיכ ניט גלויבנ, אז דאָס איז אורעמל, אונ נאָכדעמ זיכ געלאָזט שפרינגענ פונ דאכ אפ דר׳ערד.

אורעמל איז דורכנ גאָרטנ ארופגעשפרונגענ אפנ הויפ. דער פערד איז געווענ א געבאָדנ נאס, אונטער דער הינטערשטער פוס האָט אים אזש ווי א ווייַסע סמעטענע ארויס געשלאָגנ.

— וואָס איז געשענ, וואָס? וואָס האָסטו געיאָגט דעם פערד אזוי?

אורעמלענ האָט דער אָטעמ פארשלאָגנ אונ אלצ, וואָס ער האָט געוואָלט זאָגנ, איז אים געבליבנ אינ האלדז אונ אים געוואָרגנ.

— בא דער בורלאצקער באלקע,—האָט ער אָנגעהויבנ,—האָט אמעלקע אבענ...

— וואָס אבע? בעבע נו, וואָס קוועטשטו זיכ ווי א קימפעטערנ?

— אבענ צע... צעהארגעט... זיי לאָזנ ניט ארבעטנ אמעלקעס באטראקעס.

— אמעלקע,—האָט אוורעמל ווידער אָנגעהויבנ, ווישנדיק א קאלטנ שוויס פונ שטערנ— אמעלקע באַנדארענקע—ער האלט איצט די ערד, ער האָט עס האיאָר געדונגענ.

— אָט דער טרייפענער כאזער,—האָט הירשע אויסגעטארטשעט די אויגנ,—קארנ קומט ער אָנ צו מיר... צוויי מאָל געלאָזנ דעמ אָגער אפ זײַנע שקאפעס, אײַנגעבראָכנ זאָל ער ווערנ אונ אפילע קיינ פוד האָבער ניט גענומענ דערפאר.

— די פערד זײַנענ אליינ געבליבנ אינ סטעפ? באלעבאטים,—האָט הירשע פאר קאַעס אָזש פארשטשירעט די ציינ—קודי, די שקאפע דײַנע וועט פלאצנ, א הייסע קריכט זי צו דער דייזשע וואסער... וואָס שטייסטו ווי א ליימענער גוילעמ? — קודי, קיל זיכ אָפ, דער רוגעכ וועט דיכ ניט כאפנ—האָט ער גענומענ פאטשנ דער שקאפע אינ דער מאָרדע ארײַנ.

הירשע איז אומרויִק ארומגעלאָפנ איבערנ הויפ, צוגעלאָפנ צומ גאָרטנ אונ גענומענ מיט דער האנט רופנ די זינ.

— כעוורע, זעצט זיכ רײַטנדיק אפ די פערד. מיר וועלנ פאָרנ אינ סטעפ ארײַנ, די גאַזִים האָבנ דערהארגעט אבענ אונ לאָזנ ניט אקערנ — נעמט שטעקנס מיט זיכ געזונטע... מיר וועלנ איינעמ אוועקלייגנ, וועלנ די איבעריקע פארשפאָרנ צו קריכנ.

— דאוויִ אפ די פערד!—האָט זיכ דערהערט א געשריי... איכ רײַט אפ דער ליסער.

— אונ איכ אפ דער הניאדער.

— די גיאדע נעמ איכ.

— גיכער, נאָר ניט געשטאנענ, דער טאָג שטייט ניט. גיכער בינדט אָפ די פערד. ווײַל די זינ האָבנ זיכ געקריגט איבער דער הניאדער—האָט ער זי דער ערשטער ארויסגעפירט נאָכ אימ זײַנענ ארויס די זינ, זיכ געגעבנ פיס, אונטערגעשפרונגענ ארופ אפ די פערד אונ זיכ געלאָזט איינער איבערנ צווייטנ.

די פערד האָבנ פאריסנ די קעפ, אייניקע האָבנ אופגעהויבנ די ווידלענ, אונטערגעשפרונגענ אונ זיכ א טראָג געגעבנ, איבעריאָגנדיק איינער דעמ צווייטנ.

דער ערשטער איז געפאָרנ הירשע. ער איז געזעסנ אָנ א צאמ, געהאלטנ זיכ אָנ דער גריווע, מיט דער רעכטער פוס אראָפגעלאָזנ צו דער ערד צו.

דער פערד האָט אימ געטראָגנ האסטיק אונ נאָכ אימ אריבעריאָגנדיק איינער דעמ צווייטנ זײַנענ נאָכגעריטנ די זינ.

— יאָגט ניט די פערד... ס'איז א ראכמאָנעס אפ די פערד—יאָגט ניט, כאזײרימ טרייפענע, מיר וועלנ זיי ווײַזנ קריכנ אפ פרעמדע ערד—אי, פאשלי, אי, אײַדא... נא-א—הערנ זיכ אויסגעשריִענ אונ מישנ זיכ מיט ווינט...

אויכ אינדערהויכ טארטשענ שטעקנס, הראבליעס, בולאוועס, צוויי ווילעס בלאנקענ אונ די בײַטשנ פאָכנ אינדערלופטנ.

אינ אינגול-באיארע האָט מענ דורכ די פענצטער מיטאמאָל באמערקט, ווי הירשע מיט זינ האָבנ אוועקגעיאָגט רײַטנדיק איבערנ סטעפ. דער ערשטער איז ארויסגעשפרונגענ גאס פיניע דער געלער, נאָכ אימ יודל מיט אידלענ, די צוויי שכיינימ, וואָס קריגנ זיכ שוינ צענ יאָר צוליב די הענער אונ פאָרנ אלע יאָר צומ „סודיא" פאנאנדערקלײַבנ זיכ די צייכנס אפ די פיסלעכ פונ זייערע הינער.

— וווּהינ איז עס? וווּהינ האָט עס זיי אוועקגעטראָגנ?—האָט יודל געפרעגט בא אידלענ, אונ צוליב דעמ צופאל נאָכ זייער לעצטער קריג, וואָס האָט אויסגעבראָכנ צוליב דרײַ ערנדלעכ, וואָס יודלס הונ האָט געכאפט פונ אידלס, ווידער אָנגעהויבנ ריידנ.

— צו דער באַלקע אָפּאָנעם,—האָט פּיניע דער געלער מיט זײַן קוויטשעדיק קעלכל מער געשריִען, ווי גערעדט,—דאָרט גייט פון גאנצפרי א קריג—פאר מײַן ערד—וואָס דען, א געשמאקן ביסן וויל קיינער ניט אָפּגעבן.

— אבען, זאָגט מען, האָט מען צעהארגעט, צי צעקוילעט—האָט א פויער א נידעריקער א געזעצטער מיט א דורכויס האָריקן פּאָנעם — צוגערוקט זײַן האָריקן אויער צו הער[...] עפּעס נײַס.

— דער הונט איז ווערט דעם שטעקן—פאר אומזיסט האָט ער אָפּגעדונגען די באַלק[...] א קלייניקײַט, ווי דאָרט וואקסט—אָפּגעשאָטן מיט ווייץ קען מען דאָך ווערן פון איר—האָט ער עס אויסגענארט בא מיר פאר דרײַ שווארצאָוונעצעס, וואָס כ'האָב פּאָדאט געדארפט באצאָלן—האָט פּיניע דער געלער געשריִען און אין געשריי האָט א צאר־געפּיל פארשלאָנג[...] דאָס הארץ—און אליין פּוכניע אָן א ברעקל ברויט.

— אלע יאָר שלאָגט מען זיך פאר איר,— האָט יענער אָפּגעקערט זײַן האָריקן אויער, [...] וועלכער פארמאָגט אויסער האָר א לעכעלע צו הערן נײַס און ארומגיין איבערן דאָרף אויסדערציילן און צולייגן אייגענע נײַס — פאר דער באַלקע וועלן קעפּ פאלן, געדענקט וואָס איך זאָג אײַך. בורלאצק האָט זיך אָנגעזעצט, וועט זי עס אָפּנעמען, און דערצו נאָ[...] די יאנוסילער גרעקן.

ווײַט, ווײַט אפן סטעפּ האָבן די פויערים געזען, ווי הירשע האָט זיך געטראָגן מיט ד[...] זין צעשאָטן איבער פארשיידענע געלענקען.

— געדארפט ארויס אין סטעפּ, קומט, ייִדן, די גאָיִם וועלן זיי דאָרט דערהארגענען — האָט יודל זיך געוואָלט לאָזן לויפן—דער סטעפּ איז פול.

— וואָס איז מיר גאָיִם, ייִדן,—האָט פּיניע דער געלער געשריִען,—זיי מעגן ביידע אײַנ[...] געבראָכן ווערן, הירש מיט אמעלקען, זיי זײַנען ביידע גלײַכע כאזיירים, אמעלקע האָט, ווי הירשע, בא אן אָרעמען פויער די ערד אויסגענארט, זאָלן זיי די קעפּ אפילע אראָפּנעמען—זיי האָבן אפ אונדז ראכמאָנעס... א פײַער זאָל זיי אָנצינדן. ער וועט מיט ווייץ באשאָט[...] ווערן, און מיר מיט ווערעם.

— מיט ווערים מוז ער באשאָטן ווערן,— האָט עמעצער אויסגעכאפּט,—דער בוראוו[...] וועט אויך שלעכט אָפּשנײַדן, ער האָט געדונגען די אמאָליקע כוטעראנסקע ערד ארום [...] יאנוסילער גרעקן—די גרעקן קענען א מענטשן אוועקלייגן אין איין מאָל, ווי א פליג.

אוועקגעקראָכן אזוש אהין. א קלייניקײַט, ווען די צוויי באלעבאטים האָבן זיך געשטײַגט[1] ביז אין בלוט ארײַן האָבן זיי געשטײַגט, דער בוראוויק מיט הירשען.

— זיי זײַנען שוין דאָרט—האָט יודל גענומען שרײַען—זאָל איך אזוי לעבן, זיי זײַנען [...] שוין דאָרט, אך, וועט עס פריילעך זײַן... אָן, אָן, איר זעט? אָן אָן... זיי זײַנען שוי[ן] דאָרט.

נאָענט לעבן דער באַלקע האָט הירשע צעלאָזן האסטיקער די פערד. די פערד [...] עסאָפּעט און א פארע האָט געשלאָגן פון זייערע מײַלער.

— טפּ־ר־ר־ר—האָט הירשע א געשריי געטאָן צו די פערד און מיט צוויי ווילדע אוי[...] גענומען אונטערקאָסען די צוויי פויערים, וואָס זײַנען געשטאנען מיט צוויי בײַטשן א[...] די הענט.

[1] שטײַגן א דעסיאטינע הייסט—וועלן פארדינגען א דעסיאטינע דעט, ווער ס'וועט מער געבן.

— וואָס אקערט מען ניט, וואָס?.. ווי פּאָשלי... ווי... פאריכט די פּאָסטראָמקעס, און אָמיר אוועק.

— ווהין? — האָט אויסגעשריִען אײנער פון די פויערים, — ווהין טרײַבסטו די פערד,-פאַרכאטער ייִד.

— ווי, פאשלי — האָט אײנער פון די זין גענומען בײַטשלען און טרײַבן די פערד.

— ווהין טראָגט אײַך דער רועך... דער באלעבאָס האָט ניט געהײסן לאָזן די באלקע ...ראקערן.

— טרײַבט די פערד, וואָס קוקט איר אף אים, טרײַבט, מ׳האָט גענוג געלט באצאָלט ...אַר די ערד.

— טרעט אָפּ, וואָרום מיר מאכן פון אײַך א צעריבענעם ביין — האָט אוורעמל רײַסנדיק ...ך מיטן שטעקן אויסגעשריִען.

— ווהין, — האָט אײנער אָנשטעלנדיק די בײַטש קעגן די פערד און קעגן הירשען גע...מען שטשאָבען.

— כאזיירים, א כאליערע זאָל אײַך אויסקאטשען.... דערלאנגט זיי.

— דערלאנגט, — האָבן עטלעכע אויסגעשריִען.

מיט פארבויגענע קעפּ, מיט פארמאכטע אויגן האָבן זיך מיטאמאָל א טראָג געגעבן מיט שטעקנס מיט די בײַטשן אינדערלופטן און גענומען פּאָכן און שרײַען:

— שלאָגט... שלאָגט... כאזיירים טרײַפענע, ווהין קריכט איר? די יונגע האָבן זיך אלצ...ער צעפּאָכעט, אײנער קעגן דעם אנדערן, פארשטשירעט די צײן, גרײטע אײנע די וויטע די גאָרגלען איבערבײַסן.

...אווײַלע, און אלע זײַנען זיי פארוואנדלט געוואָרן אין אײן קופּע מענטשן, ווי ...סטאדע הינט, וואָס פאלן אָן אײנע אף די צווײטע. אונטן זײַנען געלעגן די צוויי ...וקראִינער און עפּעס פארשטיקט גערעדט.

אין אווײַלע אָרום האָבן זיי זיך ארויסגעריסן און זיך געלאָזט לויפן איבערן סטעפּ. צעבײַלטע, אָן אָטעם, באגאָסענע מיט שווייס און מיט בלוט האָבן זיי געשריִען:

— ליודי דאָברי, — האָבן זיי מיט ווילדע קוֹלעס זיך געלאָזט איבערן סטעפּ, — זיי קריכן ...פּ אונדזער ערד, אונדזער ערד ווילן זיי פארכאפּן.

א צעשראָקענער איז פון סטעפּ קורין, א צעשויבערטער, א גרויער פון פּאלאָווע, מיט ...ארשלאָפענע אויגן ארויסגעשפּרונגען מיכקע סיביריאק. ער האָט געקראצט דעם גרויסן ...ורנאָסן נאָז, מיט די פויסטן געריבן די אויגן, אפן פוילן מויל געגענעצט און ניט געקענט ...ארשטײן, וואָס קומט עס דאָ פאָר.

— וואָס שטײסטו, מיכקא — זיי שלאָגן אונדז, די ייִדן דײַנע, די אנטיכריסטן, אין זײער ...ים מאמעס מאמען ארײַן. דער באלעבאָס האָט ניט געהײסן לאָזן אקערן ארום דער ...ּוקע — איז צוגעלאָפן צו אים אײנער פון די פויערים אין א גרוי־האָזענער היטל מיט ...עוואטע שאָפענע אויגן און מיט א שטענדיק־אָפענעם מויל און אים גענומען טאָרקען — ...אָפּ א שטעקן, דו, וואָס שטײסטו — מיימעס, אז ארײַן זאָל אין זײער באָבען.

— זיי מעגן ביידע געהארגעט ווערן, דער באלעבאָס מיט הירשען, — האָט מיכקע צעעפענט ...עם מויל און געגעבן א גענעץ, פונקט ווי ער וואָלט דעם הימל וועלן אײַנשלינגען — איך ...אָב זיי ביידעמען אין ד׳רערד.

מיכקע האָט זיך גענומען ארומקוקן. פון אלע זײַטן סטעפּ זײַנען געלאָפן פויערים ...ארסאָפעטע מיט שטעקנס אין די הענט.

— ווהינ קריכט איר, אפ אונדזער ערד, ציגײַנער מיִעסע, מיר וועלנ אײַך אינגא פארטרײַבנ פונ דאנענ. אײַעריקע האָבנ דעמ קייסער אונטערגעקויפט—מיר וועלנ אײַך ווײַזנ—האָט מענ זיי אונדזער ערד אָפּגעגעבנ.

מיכקע האָט געהאלטנ דעמ שטעקנ טאמעוואט אינ האנט אונ ניט געוווסט וועמענ שלאָגנ.

— וואָס שטייסטו,—איז צוגעלאָפנ הירשע,—שלאָג זיי, קומ אהער, העלפ ייִדנ.

— מײַנ דײַגע, טשובעס זיכ וויפל איר ווילט.

— דערלאנג זיי!—האָבנ זיכ דערהערט קוילעס אונ מיט אופגעהויבענע שטעקנס, מישלקעס אונ בײַטשנ האָבנ זיי זיכ א לאָז געטאָנ צו הירשענ מיט די זינ. מיכקע ס ריאק האָט אויכ געכאפט דעט שטעקנ אונ גענומענ טראסקענ גלײַכ אפ הירשענ.

— דו אויכ מיט די דאָוואָראכערס—האָט ער גענומענ שרײַענ אָפּלויפנדיק—אסאווארל האָט מיכקע אויסגעשריִענ צו דעמ מיט די שאָפּענע אויגנ—געדענקסט, מיר האָבנ פא יאָרנ געדינט בא אימ. אונ עסנ האָט ער אפילע ניט געגעבנ — דערלאנג אימ פאר, יע באָרשטש מיט די ווערימ—דערלאנג, איי...

— דערלאנגט!—האָבנ זיכ דערהערט עטלעכע קוילעס.

פונ דער בורלאצקער וועג איז פאמעלעכ אפ א בעדארקע אָנגעפאָרנ אמעלקע, האָט געפירט די באטראקעס עסנ אינ סטעפ ארײַנ. ער איז אראָפּגעשפרונגענ פונ עטוואָס א דערשראָקענער.

— וואָס איז עס דאָ, וואָס טוט זיכ דאָ עס? ווי די פליגנ האָט מענ זיכ דאָ צונו געקליבנ.

— די ייִדנ, די טרייפענע, קריכנ אפ אונדזער ערד:

— די ווייצענע באלקע ווילט זיכ זיי.

דערזעענדיק אמעלקענ, איז הירשע צוגעגאנגענ, זיכ פארנויגט אונ אימ געווונט „באָכ נא פאָמאָטש".

אמעלקע האָט ניט ווילנדיק געגעבנ אימ די האנט. געוואָרפנ אינ אלע זײַטנ זי בלויע אוקראיִנישע אויגנ, געצופט זײַנ שטעכיק אונטערגעשאָרנ גרוי בערדל אונ נאָכו זיכ א ווענד געטאָנ צו אסאווארלענ:

— פארוואָס אקערט מענ ניט? וואָס שטייט איר?

— זיי,—האָט ער ניט זיכער אָנגעוויזנ,—זיי קריכנ זיכ שלאָגנ.

— ווי, פאשלי—האָט ער א שמיצ געטאָנ אונ די פערד האָבנ זיכ א לאָז געטאָנ גע טער צו דער באלקע. וואָס מער אמעלקעס פערד האָבנ זיכ געלאָזנ צו דער באלקע, ז געענטער אנטקעגנ זײַנענ איינער קעגנ אנדערנ אָנגעקומענ הירשעס אקער מיט די פע

הירשע האָט אלצ געפירט אמעלקענ פארנ האנט, גערעדט מיט אימ וועגנ זײַנ זו רעבנער שקאפע אונ וואָס פאר א גוטנ זאוואָד זײַנ אָגער וועט אימ געבנ. ער האָט געגעבנ צו פארשטיינ, אז די באלקע־ערד איז גאָרנישט ניט ווערט אונ ס'איז ניטאָ פ וואָס צו קריגנ זיכ.

— אויב ס'איז גאָרנישט ניט ווערט, וואָס זשע שלאָגסטו זיכ פאר איר,—האָט ער זיכ געשעפּטשעט.

— מיר וועלנ צורעכט קומענ,—האָט אימ הירשע געזאָגט, אראָפּגייענדיק אראָפ באלי מיטאמאָל האָבנ די פערד אָנגעהויבנ אָנטרעטנ איינע אָנ די צווייטע אונ הירשעס פ האָבנ זיכ גענומענ רײַסנ אפ אמעלקעס ערד.

— קודי, דער רועכ זאָל אײַכ נעמענ — וווהינ טראָגט אײַכ דער רועכ... קודי—האָט אמעלקע גענומענ שלאָגנ הירשעס פערד איבער די קעפּ.

— וואָס שלאָגסטו די פערד!—איז הירשע אופגעשפרונגענ און זיכ פארמאָסטנ קעגנ אמעלקען.

— זשידאָווגיא!—האָט אמעלקע אויסגעשריִענ און די יונגענ האָבנ זיכ פונסנײַ א וואָרפ געטאָנ.

מיכקע סיביריאק איז געשטאנענ צעעפנט דעמ גרויסנ מויל מיט די גראָבלעכע ליפ און עס האָט אימ סטאמ האנאָע געטאָנ, וואָס זיי שלאָגנ זיכ, די צוויי געוועזענע באלעבאטימ זײַנע און טיילנ זיכ ארײַנ איינע די צווייטע.

— וואָס שטייסטו, וואָס?—האָט אמעלקע א שטורכע געטאָנ מיכקען,—ווילסט נימ שלאָגנ דײַנע ייִרנ—שלאָג זיי, אניט יאָג איכ דיכ ארויס, ווי א הונט. מיכקע האָט גענומענ פאָכע מיטנ גראָבנ שטעקנ.

פונ דער גאנצער מאסע איז געוואָרנ איינ קנויל פונ הענט, פיס, קעפּ, וואָס האָבנ זיכ אויסגעוואלגערט.

די אָנגעשמיסענע פערד, פארשוויצטע און צעשראָקענע, זײַנען געבליבנ שטיינ, אופגעהויבנ די אויערנ, אויסגעקערט די קעפּ און מיט זייערע־פערדישע טאמעוואטע אויגנ גענומענ באטראכטנ די פויערים מיט די ווײַסע שאָפענע פעלצנ, מיט די צעשויבערטע קעפּ, וואָס זײַנענ ווי ווילדע כײַעס ארופגעפאלנ איינע אפ די צווייטע, שרײַענ עפּעס און שלאָגנ זיכ. פאר פארדראָס האָבנ אייניקע פערד אזש גענומענ הירזשענ. פלוצים האָבנ הירשעס פערד, צעשראָקענע פונ געשריי, פאריסנ די ווײדלענ און זיכ גענומענ טראָגנ אראָפּ באלקע.

— טפּרו... סטוי... טפּר־ו...—האָבנ די זינ גענומענ לויפנ און שרײַענ. אנטקעגנ די לויפנדיקע זינ איז אָנגעפאָרנ בוראוויק, ער האָט געיאָגט די פערד, און דרײַ יאנוסילער גרעקנ האָבנ אימ נאָכגעיאָגט. בוראוויק האָט געיאָגט די פערד ווי נאָר ער האָט געקאָנט. די רעדער פונ זײַנ וואָגנ זײַנענ שיר אינדערלופטנ ניט געשפרונגענ. זײַנ ווײַס בערדל, וואָס זעט אויס, ווי אנ אונטערגעהאקט ציגנ־ווײדעלע האָט זיכ געטראָגנ אינדערלופטנ א צעבלוטיקטע דורכ און דורכ. פונ די שלייפנ זײַנענ אימ גערונענ פעטע גראָבע פאסנ בלוט.

— גרעקעלע גאנעוו... גרעקעלע גאנעוו... גאנעוויסטשע—האָט בוראוויק געשריִענ.

די גרעקנ האָבנ אימ אפ זייער פרעמדנ ניט פארשטענדלעכנ לאָשנ געזידלט, געפאָכעט מיט די בײַטשנ און געטריבנ די פערד.

הארט לעבנ דער באלקע האָט הירשע אָנגעכאפּט די אנטלאָפענע פערד מיטנ אקער. די פויערימ און די שאָפענע פעלצנ זײַנענ אימ ווידער באפאלנ. בוראוויק האָט זיכ ארײַנגעריסנ אינמיטנ און א צעשראָקענער א בלײכער, מיט א פּאָנימ א ווײַסנ, ווי זײַנ בערדל, אָנגעוויזנ די גרעקנ אפ אמעלקענ, אז דאָס האָט ער פאראקערט זייער ערד פונ דער צווייטער זײַט.

— זיי, זיי... דאָווראכער זראביוצע.

— ווינ... ווינ,—האָט אמעלקע אָנגעוויזנ אפ הירשענ.

— ווינ—האָט בוראוויק צוריקגעשריִענ און געוויזנ אפ אמעלקענ.

— זעמלעטשקע נאשע!—האָבנ די גרעקנ געשריִענ.

— מאָיע!—האָט הירשע געשריִענ.

— יא הראָשי פלאטיל פּילטאָרי רובלי.

די גרעקן האָבן ווידער גענומען זיך פאַרמעסטן און אָנגעהויבן ריידן אַף זייער שפּראַך. האָט עס אַמעלקע פאַרדראָסן, אַלעמען זיי ריידן אַזוי. אים האָט זיך אויסגעדוכט, אַז זיי מיט די ייִדן פאַרשטייען זיך און ריידן זיך צונויף קעגן אים און ווילן פאַרכאַפּן די באַלקע.

האָט ער זיך מיט די יונגען מיט אַלע אוקראַיִנער אַ וואָרף געטאָן אַף די גרעקן. פון אונטער דער באַלקע זײַנען אַרויסגעשווומען נאָך גרעקן, וואָס האָבן דערבײַ געאַקערט און מע האָט זיך ווידער צונויפגעכאַפּט.

— שלאָגט זיי...

— שלאָגט זיי...

אַ ווינט האָט פון יאַנעסעל אָנגעטראָגן אַ וואָלקן. אַ ווינט אַ בײַ־האַרבסטיקער האָט פאַנאַנדערגעטראָגן דעם געשריי קיין אינגול־באַיאַרע, קיין בורלאַצק און יאַנוסעל. פון אַלע זײַטן, פון אַלע ברעגן זײַנען געלאָפן פּויערים.

— מ'טשובעט זיך... מ'טשובעט זיך... די גרעקן מיט די אוקראַיִנער... די אוקראַיִנער מיט די ייִדן, מ'טשובעט זיך...

פון אַלע עקן סטעפּ איז מען געלאָפן צו דער באַלקע. דער האַרבסטיקער ווינט האָט צום סאָף טאָג געבושעוועט, געריסן די סטריכעס פון אינגול־באַיאַרער שטרויענע דעכער, געקערט די סטערטעס און אָן אן אויפהער געשאָקלט די ביימער און די גראָזן.

וואָלקנס, ווי בערג, האָבן אומגעוואַנדערט איבערן הימל און געריוועט מיט אומעטיקע האַרבסטיקע ווינטן. די וואָלקנס האָבן זיך צונויפגעקליבן און סטײַעסווײַז ערגעץ געוואַנדערט. אין אינגול־באַיאַרע האָבן קינדערלעך זיך צוגעהערט צום געשריי, וואָס דער ווינט האָט געטראָגן פון סטעפּ...

ס'איז דאַן געווען שוין שפּעט אָונט. דאָ און דאָרט אין סטעפּ האָבן זיך נאָך געהערט קוילעס פון דער קריג, וואָס האָט נאָך ניט אויסגעלאָשן.

הירשע האָט געריטן צעקאָעסדיק. אַ גאַנצן וועג האָט ער געוואָרטשעט און איז בייז געווען אַף אינגול־באַיאַרע. שאַבעס וועט ער הייסן דעם ראָוו זיי אויסמוסערן.

פון די פענצטער אין אינגול־באַיאַרע האָט מען אויסגעקוקט, ווי הירשע מיט זײַנע זין זײַנען געפאָרן צעבײַלטע.

—כאַפּט זיי דער רוּעך, זאָלן זיי דעם קאָפּ ברעכן, ווען גייען זיי אָן.

---

אַפּמאָרגן איז געווען זונטיק. אין אינגנול־באַיאַרע האָט מען אַ גאַנצן טאָג געציטערט אַמעלקע זאָל ניט אונטערשיקן שיקערע בורלאַצקער פּויערים, ווי ס'טרעפט זיך אָפט, און נעמען צינדן אינגול־באַיאַרע. צוליב הירשעס ערד אוועקלאָזן אינגול־באַיאַרע מיטן רויך.

די אוקראַיִנישע מוידן, וואָס האָבן געדינט בא די באַלעבאַטים, זײַנען אין געפלעקטע, געפינטלטע און בונטע קליידער געשטאַנען בא די טויערן, געשיילט יאָדערן און געזונגען

Смутний вечір, смутний ранок
чи не їде, мій каханок
А він їде, а я бачу
він сміється, а я плачу.

די מוידן האָבן געשיילט די יאָדערן. געזונגען מיט פולע מײַלער, לידער ברייטע ווי דער ווינט האָבן זיך געשפּרייט איבערן סטעפּ. ווי אַלע יונגען מיט אַ האַרמאָשקע איך

געקומענ מיכקע סיבירדיאק. צווישנ די הויפנ אינ א גרויענ קליידל אָנ א טיכל איז ערגעץ דורכגעלאָפנ האלקע דעמ טאבונטשיקס טאָכטער.

מיכקעס אויגנ האָבנ זיכ אָפגעשטעלט אפ איר... דאָס צווייטע מאָל, ווי ער באמערקט זי עפּעס שטענדיק א שפּרינגענדיקע... עפּעס האָט ער דערפילט האָט אימ גענומענ קיצלענ אינ הארצנ.

— האלושא, הא,—האָט ער גענומענ זי רופנ,—האלושע...

האלקע איז פלינק געלאָפנ, אונטערשפּרינגענדיק דורכנ הויפ ערגעץ צו דער גאס צו.

## קאפיטל פיר

פונ מוטנעמ אונ פולנ סטאווּאָק, וואָס האָט א גאנצ זומער מיט שוימ אונ מיט רעציכע זיכ געריסנ דורכ דער הרעבליע, האָט עטוואָס פארדרייט אָט נעענטער צו אינגול־באיארע, אָט נעענטער צומ ברייט־צעלייגטנ סטעפ, זיכ געצויגנ א באלקע.

אונטער זומפּיקע בלאָטעס, אונטער מוטנע קאליוזשעס האָבנ די זשאבעס אָפּגעקוואקעט לאנגע זומערדיקע נעכט. אָפּגעקוואקעט לאנגע גאָלדענע טעג אונ אײַליק געשפּרונגענ פונ קאליוזשע צו קאליוזשע.

הארט לעבנ דער באלקע איז געלעגנ דער אינגול־באיארער כוטער אונ ווי זשאבעס אינ בלאָטע קינדער געבוירנ, אויסגעדרייטע ערד־הײַזלעכ ווי קורניקעס, אינ יעדער שטיבל ווי הינער אינ א קורניק—קינדער.

דער שולץ [1]) מיטנ ווײַס־אונטערגעהאקט בערדל, מיט די גרויסע בייזע ברעמענ (בייזע, דאָס דאָרפ זאָל ציטערנ פאר אימ) האָט אינ פריקאז אָנגעטאָנ די ברילנ אפנ לאנגנ נאָז אונ צו־געשריבנ אינ די לאנגע ביכער יעדנ יאָר צו יעדער שטוב׳ א קינד. ער האָט עס געוווּסט פּאָרויס, פּונקט ווי ער האָט געוווּסט, אז יעדנ ווינטער, אָדער פרילינג דארפנ זיכ די בעהיימעס קעלבנ, אזוי האָט ער געוווּסט, אז די כוטעראנצעס ליגנ מיט די ווײַבער אפ די שטרויענע סעניקעס, אפ די אויוונס אונ העט שפּעטער דארפ מענ צושרײַבנ א נײַעמ האָ־לעפּופּניק.

— קעלבלעכ,—האָט דער שולץ אינ זיכ געטראכט, אז זיי ווערנ געבוירנ, ברענגענ זיי עפּעס ארײַנ אינ דער כודאָבע, אָבער קינדער, אפ וואָס ווערנ זיי געבוירנ, אפ פרעסנ? אונ וואָס וועלנ זיי פרעסנ, אז אפ קיינ פּאָדעמ סטײַעט זיי ניט... ווענ זיי האָבנ יעדנ יאָר אָנשטאָט א קינד א קעלבל בעסער, אָדער ווענ די קינדער מעלקנ זיכ... קינדער זײַנענ גוט צו א כודאָבע, אָבער אָנ א כודאָבע אפ וואָס טויגנ זיי...

דער שולץ איז צופרידנ, אז זיי וואקסנ אויס — די האלעפּופּניקעס אונ ער ריכט זיי אויס אפ סאָלדאטנ צומ פריזיוו אָדער אפ מילכאָמעס — דערופ — טראכט ער, זײַנע זיי גע־וואקסנ.

אינ כוטער איז איצט שטיל... די ערד־שטיקלעכ, צעווייקטע פונ רעגנס, צעשפּאָלטענע פונ היצ, האָבנ זיכ געהויקערט, געטוליעט, געציטערט פונ ווינטנ, וואָס האָבנ געסקאווא־טשעט אינ סטעפּ אונ וועלנ אינגיכנ אָנהייבנ דרייענ סטעפּישע זאווייענ אונ שמײַסנ אי־די הײַזער ארײַנ מיט שניי.

---

[1]) שולץ—אמאָל געווענ דער עלטסטער אינ דאָרפ.

פונ גאַנצפרי אָנ איז דער אַלטער דאָנע געזעסנ די פיס אונטער זיכ אפ דער פײַכטער האַרבסטיקער ערד. אפנ הימל טראָגנ זיכ וואָלקנס נידעריק, נידעריק. אָט, אָט וועלנ זיי זיכ אראָפּלאָזנ די וואָלקנס אפ דער ערד, ווי מעכטיקע ראָענ ווײַסע בינענ אונ וועלנ דרייענ איבערנ סטעפּ, ראַשנ אונ סקאַוואַטשענ אונ וועלנ פאַרשיטנ די ערד אונ די הײַזער מיט שניי.

— אַ שמאָרקעוואַטע פּאָהאָדע, ס'איז שוינ קאַלט—האָט דער אַלטער דאָנע צו זיכ גע־רעדט—קיינ ביסל קוריי האָט מענ אפילע ניט צונויפגעשאַרט. כאָטש ווער פאַרפרוירנ מיט די קינדער, אַזאַ ווינטער... אינ דאָרפ וועלנ פאַרפוילט ווערנ אַזעלכע סטערטעס שטרוי, אַ קלייניקײַט, ווי ס'האָט גערעגנט, די גערדעריים פונ דער ערד ט'דאָס אַרויסגעטריבנ...

פונ שטיבל זײַנענ אַרויסגעלאָפנ עטלעכע קינדער נאַקעטע, מיט הוילע בײַכלעכ זיכ געריסנ פאַר אַ קאַדושקע פונ אַנ עמער אונ זיכ געלאָזט ערגעצ איבער די גערטנער אונ־טערקלײַבנ קאַרטאָפל.

— ווּהינ טראָגט אײַכ, קאַטלעצאָנים? איר וועט פאַרקאַלייעט ווערנ אינ אַזאַ קעלט,—ווּהינ, אַ פּגירע אפ אײַכ, אינ שטוב אַרײַנ גייט!

— קאַרטאָפליעס קלײַבנ צו הירשענ אפנ גאָרטנ—האָבנ די יאַטלעכ פריילעכ געשריִענ.

— די קאַרטאָפליעס זײַנענ שוינ פאַרפרוירנ. אינ גאַס האָט עמעצער אויסגעלאָזנ.

— זע נאָר אפ די הינטישע פלייש, קיינ קעלט דערנעמט זיי גאָרניט, מיט די הוילע פּופּקעס... קיינ הונט קענ מענ אינ דרויסנ ניט אַרויסטרײַבנ, לײַטנ איז אינ פעלצנ קאַלט—אָט כוטעראַנסקע פּאַדליוקעס.

דער אַלטער דאָניע האָט געוואָרטשעט, געפּירכעט, דער פּאָנעם איז אים געווענ רויט אונ אָנגעגאָסנ... דאָס לעצטע ביסל בלוט איז אים אַרײַנ אינעם געלנ טונקעלנ פּאָנעם. די קנייטשנ האָבנ זיכ באַוועגט אונ אויסגעצויגנ. דאָס ווײַסע בערדל מיט די צוויי שפּיצנ באַ די זײַטנ, וואָס האָט אינגמיטנ אַ לאָכ, ווי די פעדערנ באַ אַ האָנ, ווענ מ'רײַסט אים אויס דעם עק אונ מ'לאָזט נאָר צוויי זײַטיקע פעדערנ, איז פאַרנעצט מיט לייכערצ.

קעגנאיבער באַ הירשע אַראָונ אפנ הויפ ווימלט נאָכ... זיי האָבנ נאָכ ניט אופגעראָמט די אַראָוס, מע פאַריכט די סטערטעס, מ'פּוצט איבער דעם פּאָסליד פאַר די הינער, אונ גאַנצע זעק טראָגט מענ עס אפנ בוידעם.

— דער כוטער וועט עס פאַרנ זומער ניט אופעסנ, וואָס די הינער וועלנ אופעסנ—די הינער וועלנ עסנ אונ די כוטעראַנצעס וועלנ פּיכגיענ פונ הונגער... די ערד שפּאַצירט אַרום שוינ דעם ווּפלטנ יאָר ווער ווייס באַ וועלכנ באַלעבאָס—האָט דער אַלטער דאָניע גע־פּירכעט אונ גערעדט צו זיכ.

דעם אַלטנ דאָנעס זינ זײַנענ זיכ ערגעצ צעקראָכנ, איבער אַלע שליאַכנ האָט עס זיי צעטראָגנ... ער וואָלט אײַכ ווי הירשע געשאַרט די סטערטעס שטרוי, געקליבנ דעם פּאָסליי, אונ געקאָרמעט די הינער מיט ווייצ, ווײַל צוליב דעם דאַרפ מענ אינ באַלעבאַטישקײַט קינדער, זיי זאָלנ עסנ וועלנ?

מיט הירשענ אפ איינ הויפ האָט ער געוווינט, ווי גראָז אונטער איינ זונ זיינענ זײַנע זינ געוואַקסנ מיט הירשעס זינ... אַ באַלעבאַטישקײַט ט'ער געהאַט, אַ שטוב אונ די קינדער ט'ער געטראַכט וועלנ אונטערוואַקסנ אונ ס'וועלנ צוקומענ הענט אונ די הענט וועלנ פאַנאַנדערפירנ אַ באַלעבאַטישקײַט... געקריגט האָבנ זיי זיכ אַלע יאָרנ, הירשע מיט דאָנענ, דערקוטשעט איינע די צווייטע... דערקוטשעט האָבנ הירשענ דאָנעס הינער... ענג איז געוואָרנ צווייענ אפ איינ הויפ, ניטאָ ווּ אַ סטערטע אוועקשטעלנ, ווּ אַ פור זאָל זיכ אויסקערעווענ, ווּ אַ קעלבל זאָל זיכ אויסטאַנצנ, ווּ אַ הונ זאָל זיכ אויסקאַסקענ—געקריגט

אָבנ זיי זיכ יאָרנ אונ ווידער פרײַנט געוואָרנ, געטשובעט זיכ פאַר די בערד... געהאַרבעט
ײנער באַם אַנדערנ הינער.

ביז איינמאָל אינדערפרי האָבנ צוויי רויטע פײַערדיקע פליגלענ, ווי א האָנ פאַרנ אויס-
רייענ זיכ, א פאַטש געטאָנ אונ די שטוב אונ דער שטאַל אונ די סטערטעס האָבנ ווי
נ אָדלער אינדערלופטנ זיכ א טראָג געטאָנ אונ אוועק ווײַט, ווײַט מיטנ רויכ. איבער-
עבליבנ איז דאָ א ליידיקער פּלאַצ, א קופּקעלע ערד.

געוויינט האָט הירשע אַפּ דאָנעס גוירל, געלאָפּנ צום שולצ, הילפ פאַר אים געמאָנט
אַכמאָנעס געהאַט אַפּ זײַנ גוירל אונ אים צוגענומענ אַפּנ טויק אונ צו פּאַרדינענ אים
געגעבנ.

פונ דאַנ אָנ שלעפּט ער זיכ אַרום איבערנ טויק מיט די זינ אונ זיכ אינ דעם כוטער
באַזעצט, ווו ס'האָבנ שוינ געוווינט עטלעכע פאַראָרעמטע פאַמיליעס.

אַזוי איז געוואָרנ דער כוטער מיט די שטיבלעכ, מיט די האַלעפּופּניקעס, וואָס פלאָדיענ
יכ ווי זשאַבעס אינ א בלאָטע.

ווער ווייסט ווי לאַנג ער וועט זיכ נאָכ אויסציִענ דער כוטער מיט די הײַזלעכ. ווו
ועלנ אַהינקומענ זײַנע מענטשנ אונ ווי לאַנג דער שולצ וועט זיי נאָכ ווי געבוירענע
ועלבלעכ פאַרשרײַבנ אונ וואַרטנ די ליסטע צו שיקנ זיי אינ סאָלדאַטנ...

דעם אַלטנ דאָנעס אויגנ זײַנענ טונקעלע אונ כמורנע, ווי די פלעקנ פונ האַרבסטיקנ
טאָג אונ אינ האַרצנ איז ער בייז, ווי דער ווינטער וואָס רוקט זיכ אינ סטעפּ. זײַנ בייד-
ײַט לאָזט זיכ אויס מיט א הוסט, מיט א וואָרטשע, מיט א בייזנ שפּײַ. דאָנע ווייסט
אַנצ אינגול-באַיאַרע ווייסט, אַז זײַנ כודאָבע האָבנ הירשעס הענט מיטנ פײַער אוועקגע-
אָזט—אײַנגעבראָכנ מעג ער ווערנ... אָפּגעבערענט... פאַרברענט מעג ער ווערנ... האַלעפּופּ-
ניקעס, ווהינ טראָגט אײַכ? ווערט געהאַרגעט... ווו איז פישע, ווו איז רוווקע אונ מוישקע—
אַרוואָס האָט מענ קיינ קוריי ניט צונויפגעשאַרט?! די נעשאָמע מוז מענ באַ זיי נעמענ,
ווי זיי האָבנ די ערד צוגענומענ.

איבערנ גרויענ בוריאַניקנ סטעפּ זעט מענ ערגעצ ווײַט א מענטשנ.

— עפּשער גייט עס פישע,—האָט דער אַלטער דאָנע א וואָרטשע געטאָנ,—ער איז נעכטנ
אוועק צו דער שאַכטע. עפּשער וועט מענ אים אַהינ נעמענ.

דער מענטש האָט זיכ פאַרקערעוועט עטוואָס לינקס אונ איז ערגעצ פאַרשוווּנדנ פאַרבײַ
דעם פלאַנטאַזש.

— קינדער!—שרײַט דאָנע צו די האַלפּופּניקעס—אָנ דאָרט גייט א מענטש, איר זעט ניט
ווער איז עס?

— אָט וועל איכ אַרופקריכנ אַפּנ דאַכ,— האָט איינער א נאַקעטער זיכ אָפּגערופנ,— אָנ
דאָרט גיט חײַט פונ פלאַנטאַזש זע איכ—האָט דאָס יאַטל אויסגעשריִענ.

— אָנ גייט נאָכ א מענטש... נאָכ צוויי, אוי, דרײַ... אונ אָנ איז נאָכ איינער, אונ אָנ
ײט א רויכ... אָנ איז די שאַכטע, ווו מ'פאַרדינט געלט אונ מע קריכט אינ דער ערד
וי, זיידע, איכ זע א רויכ גייט, אונ אָנ ווײַט, ווײַט, זיידע, ענדיקט זיכ די וועלט.

— ווו? ווו?—לאָז מיר אויכ אַפּנ דאַכ—האָבנ זיכ די יאַטלעכ א וואָרפ געטאָנ צום דאַכ.

— סאַמבאַטניא, די שטוב וועט אײַנפאַלנ, וווהינ קריכט איר, איר זעט ניט, אַז זי
האַלט זיכ אַזוי אַפּ א האָר... מאַמזיירים, אינ שטוב אַרײַנ גייט.

איבער דער באַלקע האָט מענ שוינ געזענ קלאָר, ער איז געגאַנגענ מיט א שטעקנ אינ
האַנט, עטוואָס אײַנגעהויקערט, דאָס היטל—עטוואָס אַרופגערוקט, אַפּ די קאַרבנ פונ פאַר-

שוויצטנ שטערנ זײַנענ געלעגנ פּאסיקלעכ בלאָטע, איבער די ארויסטארטשענדיקע קינבאקיס
ביז אראָפּ דער פּארשוויצטער מאָרדע זײַנענ, ווי אָריכעס [1] אפ א שלעכט פּארזייט
דעסיאטינ, געלעגנ צעוואָרפנ זשמוטיקלעכ האָר פונ א בערדל אונ נאָר אפ דער שפּיווע
מאָרדע איז זי געהאנגענ א צעפּאטלטע, א שיטערע, ווי סטריכעס, וואָס ציגנ האָבנ ענצי
געקײַט.

פּישע האָט פונווײַטנ געגומענ דראָענ די קינדער.

— אינ שטוב איײַנ גייט, וווהינ שפּרינגט איר ארום?!

דורכנ גאָרטנ פונ א צווייטער זײַט זײַנענ אָנגעקומענ רוווקע אונ מוישקע אונ פּארקערעוועסיי
צו דער שטוב. אנטקעגנ איז זיי ארויס דער אלטער דאָנע. איידער ער האָט א קוק געומ
געבנ אפ זיי האָט ער האָפּענונגלאָז א מאכ געגעבנ מיט דער האנט:

— נו, ניטאָ?

— ניטאָ,—האָבנ זיי ביידע איינע נאָכ די צווייטע צוגעשאָקלט מיט די קעפּ.

— ווו זײַט איר געווענ?

— ווו דו ווילסט זײַנענ מיר אויסגעווענ,—האָט פּישע בייזלעכ זיכ אָפּגערופנ,—אינ דע
שאכטע געווענ, אינ די ארומיקע דערפער געווענ—מיכקע סיביריאק איז אָנגעקומענ.

— וווהינ—אפ דער שאכטע?

— מ׳זאָגט... אונ מער קיינ ייִדישע פּויערים וויל מענ ניט נעמענ אהינ.

— קיינ קוריי האָט מענ ניט צונויפגעשארט — האָט דאָנע בייזלעכ געגומענ ריידנ
מ׳וועט דאָכ פּארפּרוירנ ווערנ.

— דעם וואלד וועלנ מיר האקנ, נישקאָשע, מיר האָבנ אים געזעצט אונ מיר וועלנ
אים האקנ.

פונ די גערטנער, פונ די טויקנ, פונ די שטאלנ קומענ זיכ צונויפ מענטשנ אונ שטעל
זיכ ארום וואנט אונ פונ אלע ברעגנ לויפנ אָנ קינדער: שווארצע, געלע, ברוינע, אונטע
דער וואנט זעצט מענ זיכ אוועק די פיס אונטער זיכ אונ מע ווארט עמעצער זאָל עפּעכט
דערציילנ.

אינ א ווײַלע ארום איז אָנגעקומענ דער טאבונשטשיק, א פּאָר שיקערע שאכטיאָרנ, וואָס
גייענ אויסברענגענ זייערע לעצטע גראָשנס צו הירשע אראוונ ווײַנ טרינקענ אונ שיקע
רערהייט אויסריידנ זייערע ווייטיקנ פאר די כוטעראנצעס.

אינ כוטער האָט מענ געווארט מיכקע סיביריאקנ, ער זאָל קומענ ווי אלע שאכטיאָר
מיט א לעמפּעלע אונ מיט א הוט.

ס׳האָט שוינ געצויגנ צו אָוונט צו. דער טאָג איז אלצ מוטנער געוואָרנ ווי א צעבוי
טעטע קאליוזשע וואסער. באם זײַט הימל, דאָרט ערגעצ, ווו די שאכטע ליגט, איז געוו
רויט. גרויע וואָלקנס האָבנ זיכ געלייגט אפ דער רויטקײַט ווי אש אפ פײַער.

באם סטאוואָק ארום דער הרעבליע האָט די וואסער פונ דער רויטקײַט ווי געברענ
אונ כוואליעסווײַז אָפּגעשלאָגנ ארום דער הרעבליע.

ביז שפּעט אינ אָוונט זײַנענ די כוטעראנצעס אלצ געזעסנ באם אלטנ דאָנענ אונטע
דער וואנט... דער אלטער דאָנע האָט דערציילט מײַסעס, אונ נאָכדעם האָבנ דערציילט
שאכטיאָרנ וווּנדערלעכע מײַסעס פונ שיידימ אונטער דר׳ערד אונ געשראָקנ די כוטעראנ

---

1) אָריכעס—הייסנ שטיקלעכ ערד, וואָס בלײַבנ צוליבנ שלעכטנ זייענ ניט פּארזייט.

ס, וואָס האָבנ געוואָלט גיינ אינ שאכטע אפילע אונטער דר'ערד, צו די שיידים, אב'
קינבאקיס פארדינענ פאר די האלעפופניקעס.
פארזייט שפעט אָוונט האָבנ די שאכטיאָרנ אָנגעצונדנ די לעמפּלעכ און מיט דער גרויספּעטער-
שפּיווער וועג זיכ געלאָזט גיינ צו דער שאכטע אפ אנ אומבײַט...·די כוטעראנצעס זײַנענ זיכ
האָבנ עונציקווײַז צעקראָכנ איבער די הײַזער צו די ווײַבער אפ נאכט, אפ די שטרויענע סעני-
ס, אפ די אויוונס.
בלויז דער ייִנגסטער זונ דאָנעס—א יונגער, א שווארצער, מיט קליינע אונטערגעגאָלטע
נציקלעכ, אינ שטיוול מיט לאנגע אויסגעצויגענע כאָליעוועס ביז די קני, וועלכער האָט
קערעוועסיידער געגלעט און געצויגנ ארופצו, אָנשפּײַענדיק יעדעס מאָל די האנט, האָט זיכ נאָכ
קוק גוומגעדרייט.
און ניט ווײַט פונ אים, פונ דער צווייטער זײַט, איז ארומגעגאנגענ איינער אינ
ראבעס. קוים געשלעפט די שווערע פיס, אפ וועלכע ס'איז געוואקסנ אפ יעדער צו צוויי
ויסע מאָזאָליעס ווי א זעקסטער גראָבער פינגער, מיט אנ אויסגעסקובעט טונקל-געל-
רדל, מיט א צעריסנ פעלצל, א גרינלעכער ווי א בעהיימישער קיזיק.
צי ס'איז געווענ זײַנ עמעסער קאָליר, צי ס'איז טאקע אינ קיזיק אויסגעשמירט ווייסט
נער ניט. נאָכנ רויכ נאָכ זײַנעמ האָט מענ דערקאָנט, אז דאָס דארפ זײַנ כאַיִם פעלטעס,
לכער האָט א לעבנ זיכ ארומגעשלײַעט איבער פרעמדע שטאלנ, געהאנדלט מיט סאפאטע
מיט קרעציקע פערד. געהאָפט זיי אויסהיילנ און אָנלעבנ זיכ א פערד און נאָכדעמ
זיי און נאָכדעמ דרײַ און פארפירנ א באלעבאטישקײַט ווי הירשע אראָן.
די קרעציקע פערד זײַנענ אלעמאָל געפּייגערט, די פעל האָט ער אויסגעביטנ אפ
וונײַעם קרעציקנ פערד, וואָס איז ווערט געווענ די פעל. אזוי האָט ער געביטנ שווארצע
ל אפ הניאדע, הניאדע—אפ טשאלע, טשאלע אפ בורע, בורע אפ ראבע און פונ מאָל
מאָל געקאָרמעט די הינט מיט פאדלע...
כאַיִם פעטלעס האָט אויסער די פערד פארמאָגט א בעהיימע און טעכטער, געראָטענע
עכטער ט'ער פארמאָגנ, זיי האָבנ זיכ געריִמט איבערנ גאנצנ כוטער, איבער אינגול-בא-
רע און איבער אלע דערפער. דער מיט די שווארצע וואָנציקלעכ, מיט די לאנגע כאליא-
וואָס איז געשטאנענ ארומ דאָנענ. דאָנע האָט געקוקט אפ אימ און געוואָלט עפעס ריידנ.
כאַיִם פעלטעס איז צוגעגאנגענ צו אימ, אוועקגעלייגט די האנט אפ זײַנ פלייצע. דער
נג האָט א קוק געטאָנ אפ די כאליאוועס, ליב זיי א גלעט געטאָנ, ווי זײַנ קאלע און
כ אָפגעקערט.
— די טאָכטער גיב איכ דיר אָפּ און די לעצטע בעהיימע גיב איכ דיר אָפּ און נאדנ. בוי זיכ
ויס א שטיבל, ווי אלע כוטעראנצעס, פארפיר א כודאָבע און זײַ גליקלעכער פאר אלעמענ
אָל כאָטש איינ באלעבאָס ארויס פונ כוטער... נאָכ פערד קענסטו ארומגיינ, כ'ווייס, און
עסט קענענ זײַנ א באלעבאָס...
אפנ הימל האָט זיכ געטראָגנ א גרויסער, גרויער וואָלקנ. אָט, אָט און ער וועט ארויפ-
אלנ דער וואָלקנ אפ דער ערד א ווײַסער און וועט זיכ אויסציִענ איבערנ סטעפּ.
אפ גרויסע שליטנס וועלנ די יונגע פונ אינגול-באיארע און פונ כוטער פאָרנ בא-
טעגענענ אימ מיט די אויסגעפוצטע שטיוועלעכ, ווי א כאָסנ און דאנ וועט זײַנ זײַנ
נאסענע, אינ אינגול-באיארע און אינ כוטער האָט מענ געוואָרט אפנ ערשטנ גוטנ שניי...
(פאָרזעצונג קומט).

ש. האלקינ

# מײַנ קינד

פארפלויגנ כ'בינ ווײַט אונ אפ לאנג, אפ א צײַט,
זע איכ, ווי קינד מײַנס אפ פערדעלעכ רײַט.

זע איכ, ער יאָגט זיכ, שטעלט אָפ אונ טרײַבט אָנ
אונ ס'דוכט אים, דער זוים פונ דער ערד איז שוינ נאָנט,

אונ ס'דוכט אים, ווענ ער האָט אנ עמעסנ פערד—
וואָלט ער איבערגעשפרונגענ די ערד.

צו מיר אפנ האלדז זיכ א וואָרפ געטאָנ גלײַכ
אונ פאָטערשנ שטערנ מיט טרערנ באפײַכט.

הער איכ, ווי קינד מײַנס עס יאָגט זיכ אונ יאָגט,
אונ קאָנ אלצ ניט גרייכנ דעם אנדערנ ראָג:

די גאנצענע ערד האָט זיכ אויסגעדרייט
צו אים מיט דער לענג, צו אים מיט דער ברייט...

דורכ וועגנ אונ שטעגנ כ'דערזע אים אינ גרינס,
באם ברעג פונעם וואסער—א שלאנקס אונ א דינס.

דער נאקנ, די קני אונ דאָס בריסטל אנטבלויזט;
קוקס ער אינ וואסער אונ ס'גיט זיכ אים אויס:

די גאנצענע וועלט ליגט אינ טײַכ קאפויר—
דער וואָלקנ, די זונ אונ דער הימל דער בלויער.

דער וואלד... אונ אינ וואלד ער דערזעט א באקאנטס...
גייט ער אראָפ אונ דעם רויִקנ גלאנצ

מיט הענטל צערודערט—ס'זאָל ווערנ אים קלאָר...
קינד מײַנס, עס גייט דיר דאָס זיבעטע יאָר.

און פרוווסט שוין צעבויטענ—דערקענענ די וועלט,
וואָס האָט דיר דײַנ פֿאָטער פונ אויג איצט פארשטעלט.

דו זוכסט אפּנ דעק אים, אהינטער דער זונ;
קינד מײַנס, צי ווייסטו, צי טראכסטו דערפונ.

אז פונ יעדער דײַנ זאָרג און פונ יעדער דײַנ קלער
הויך איבער מיר דאָ א וואָלקנדל ווערט.

וואָס ריעגט מיך און שיצט מיך און לאָזט ניט צורו,
און ס'דוכט מיר, אז הינטער דעם וואָלקנ ביסטו.

# ניכטערע פרוי

אינ אלצ, וואָס איך הער, וואָס איך רייד, וואָס איך טו,
אינ דעם גרינס, וואָס ארום און ארום דאָ—ביסטו.

אינ דעם ריר פונעם בלאָט איבער זוניקנ האלדז,
אינ דער האנט, אינ דער פענ, אינ דער ליד און אינ אלצ.

נאכט האָט דײַנ בלאָנדקײַט פארטונקלענ געפּרוווט,
דער בלענד פונ פרימאָרגנ געבראכט האָט דײַנ רופ:

„— איך קאָנ ניט, איך וויל ניט אוועקגעבנ דיך—
גרינגער מיר טויטנ דאָס קינד בא מײַנ דיך.

בעסער זאָל אופהערנ קלאפּנ דער שלייפ
איידער ס'זאָל עמיצ צעבינדנ דעם שלייפ.

כ'האָב ליב דיינע ליפּנ—ניט זיי טוענ באנג,
עס קאָנ זיי פארבײַטנ א פויגל־געזאנג.

כ'האָב ליב דײַנע אויגנ—ניט זיי איך באדארפ—
עס קאָנ זיי פארבײַטנ די שטאָליקע שארפ

פונ א שווערדנ־געלויפ אינ א לעצטנ געפעכט
און עס טוענ ניט באנג מיר די שלאָפלאָזע נעכט.

איך ווייס, אז דו לעבסט, אז דו וואקסט, אז דו שאפסט,
נאָר כ'ווייס אויך, אז מיך, ווי א רעגנ דו דארפסט...

צעעפנט די פענצטער—זאָל אריַנדרינגענ ליכט—
אונ וידער אנטקעגנ דאָס בלאַנדע געזיכט;

טיַערע מיַנע—דיַנ קומענ צו מיר
מאכט פריידיק מיַנ ארבעט אונ ליכטיק מיַנ מי

אונ בעסער פונ רעגנ אונ שענער פונ טוי—
טיַערע, הארציקע, ניכטערע פרוי.

# פרילינג

איכ בינ היַנט ניט פארגאנגענ
זיכ נאָכפרעגנ אפ בריוו;
דאָס איַז איז שוינ צעגאנגענ,
דער הימל—ריינ אונ טיפ.

אלע שענסטע ווערטער,
וואָס איכ וואָלט געהערט,
וואָס האָבנ פאר א ווערט דענ,
וועג ס'רויכערט זיכ די ערד?

וואָס איכ וויל באקומענ
טייקעפ דורכ דער פאָסט—
יענעמ גרינעמ זומער,
וואָס אינ די אויגנ האָסט.

אונ ניט אזוי דעמ זומער,
ווי דעמ שיינעמ גלאנצ;
וואָלסטו איצט געקומענ—
אוועק וואָלט איכ א טאנצ!

זאָל דיכ גאָרניט ארנ
דער שטיפעריש'ער גאנג:
איכ לאכ, איכ מאכ זיכ נאריש—
די יוגנט טוט מיר באנג.

א. אבטשוק

# הערשל שאמיַ

(פאָרזעצונג)

## אפ געטריַ און ערלעך צו זײַן דארפ מען אויך האָבן סייכל

מאנדלבוימען האָט מען פון אונדזער טיש צוגענומען. מ׳האָט אים איבערגעפירט פאר א בריגאדיר אין א צושניַידער־בריגאדע, טאקע אין אונדזער צעך. ס׳איז זייער א שאָד, וואָרעם מיט אזוינע מענטשן איז בא דער ארבעט גרינגער — ער איז דיר א כאווער, א צוגעלאָזטער מענטש, גייט אריַין אין יענעמס לאגע, — אָט אזוי פלעג ער מיך ניט איינ־מאָל נאָך דער ארבעט אונטעריאָגן, ווען איך בין געגאנגען אליין אהיים, און דער וועג איז שוין דעמלט גאָר א קורצער, ער בליַיבט ניט אונטער די הענט.

— הערשל, פלעגט ער זאָגן, הערשל, מיר זיַינען גאָרניט אימשטאנד אויסצומעסטן, וואָס מיר זיַינען געווען און וואָס מיר זיַינען געוואָרן.

ער האָט ליב מיַיסעס צו דערציילן, מיַיסעס פונעם אייגענעם לעבן טאקע. ער מאָלט דיר אָפ א בילד, פון וואָס פאר א אָרעמקיַיט ער קומט ארויס, און וויאזוי ער איז קליינער־הייט געפייגערט פאר הונגער, דערזעסטו דאָס אייגענע לעבן דיַינס, אזויווי אין א שפיגל.

— און איצטער, זאָגט ער, בין איך א קוואליפיצירטער ארבעטער און א פארטיינער, און איך ווייס, אז דאָס וואָס איך טו, וועל איך נאָך דערפון געניסן, פון מיַינע קינדער שוין אָפגערעדט.

ער איז זייער געטריַ, מאנדלבוים, און ערלעך, אָבער געטריַ און ערלעך צו זיַין דארפ מען אויך זיַין קלוג, און דאָ איז ער איינמאָל טאקע אביסל אריַינגעפאלן.

געטראָפן האָט זיך א געשיכטע, ווי עס טרעפט אָפטמאָל בא אונדז אפ דער פאבריק. אן עקסטרע זאקאז, אין איַילעניש, אין טומלעניש. ס׳איז ווידער אראָפגעקומען פון טרעסט א מענטש — איינער בעלאָקאמען — און זיצט, און גיט אכטונג מ׳זאָל דעם זאקאז אויספילן. ער גייט ארום איבערן צעך מיט אזא פאָנעם, גלייַך ווי פון זינט ער האָט די שוועל פונעם צעך אריבערגעטראָטן איז מער ניט באלעבאָס דאָ ניט טשאן, ניט ציטרין, נאָר ער — בעלאָ־קאמען. וואָס איז די מיַיסע? ס׳איז דריַ וואָכן פאר ניַי־יאָר, און מע מוז אפ גיך ארויס־ענדיקן א זאקאז, ס׳קען זיַין, ס׳איז פארן מיליטער און ס׳קען גאָר זיַין, אז ס׳איז דאָ אן אָפמאך מיט א צווייטן טרעסט אפ צו צאָלן פעני פאר ניט צושטעלן צו דער צייַט די

סכוירע. איז צו אלע גליקנ פעלט פלוצים אויס לײַװנט אפ פאָדקלײקעס. זאָלסט זאָגנ א מעטער לײַװנט.

— פונ װאָס זשע װעלנ מיר שנײַדנ פאָדקלײקעס?—שטײט מאנדלבוים פאר בעלאקאָמענ,—פונ די אײגענע פארטעכער, צי װאָס?

— נאָר אָנ פאניקעס,—כאװער, זאָגט בעלאקאָמענ: Утро вечера мудренее.

ער רעדט אלצ מיט רוסישע װערטלעכ—רויכערט א ליולקע, א דינינקע אונ קרומלעכע, אונ איז זײער רויִק. אונ װאָס רויִקער ער איז, אלצ מער קאָכט זיכ מאנדלבוים, אלצ מער צאפט זיכ זײַנ בלוט. ער יאָגט איצט ארומ איבער דער פאבריק, לויפט אינ סקלאד־באזע, װאָס געפינט זיכ אינ הויפ. ער האָט א צעטעלע פונ ציטרינגנ צומ באזע־פארװאלטער—א זוכ טאָנ, צי איז דאָרט ניט פאראנ קײנ שפאלט—װעט מענ דערװײַל שנײַדנ שפאלט. דער באזע־פארװאלטער דארפ לאנג ניט זוכנ—ער ענטפערט קורצ: ניטאָ קײנ פונט שפאלט—אונ מאנדלבוים לויפט צוריק אינ צעכ אונ קענ פאר אופרעגונג ניט קומענ צו זיכ.

נאָר בעלאקאָמענ איז רויִק; װי גאָרנישט װאָלט ניט פאסירט,—ער טוט א גלעט דאָס בערלאָקל, װאָס הענגט אראָפ פונעמ זײגערל אפ זײַנ ברוסט, אונ פיפקעט די ליולקע.

— נישקאָשע—זאָגט ער—ניט געזאָרגט. מאָרגנ אינדערפרי װעט זײַנ מאטעריאל פאר פאָדקלײקעס.

— טשעמבערלענ זאָל שוינ אזוי לעבנ, צי ס'װעט מאָרגנ זײַנ מאטעריאל,—זאָגט מאנדל־בוים. ער פארשעלט זיכ די שאָ, װענ מע האָט אימ צוגענומענ פונ פלאטיראָװוקע אהערצו װאָרעמ ער האָט עס געדארפט האָבנ, װי א לאָכ אינ קאָפּ.

ס'איז מיר א ראכמאָנעס אפ אימ צו קוקנ. אונ זאָגנ אימ עפעס, אימ טרײסטנ, האָב איכ קײנ הארצ ניט—איכ זע, װי עס פאלנ שטיקער פונ אימ, װי עס קאָכט געזונט ציט־רינעג, כאָטש יענער שװײַגט אונ לעבט עס איבער אינװײניק. מאנדלבוים היצט זיכ כאָטש ער ברענגט עס ארויס, אונ ציטרינגנ טאָטשעט עס שטילערהײט.

— נאָר אָנ פאניקעס—כאזערט נאָכאמאָל איבער בעלאקאָמענ, געזעגנט זיכ מיט קײנעמ ניט, פארויכערט די ליולקע אונ בלײַבט ניט.

— — — — — — — — — — — — — — — — — — — —

דעמ צװײטנ פרימאָרגנ זײַנענ מיר שוינ אלע נײַגעריק געװענ צו װיסנ, פונ װאָס װעט מענ טאקע שנײַדנ פאָדקלײקעס.

מאנדלבוימ איז דעמ פרימאָרגנ געקומענ גלײַכ מיט מיר. ס'איז נאָכ געװענ גאָר פרי. ער האָט זיכ גלײַכ א װאָרפ געטאָנ זוכנ בעלאקאָמענ, אװעק צו טשאנענ אינ קאבינעט, אָבער קײנער פונ זײ איז נאָכ ניט געװענ.

װענ ער איז געלאָפנ צוריק פונ טשאנס קאבינעט, האָט אינ אימ שוינ געזאָטנ דאָס בלוט. עס איז נאָכ געװענ א מינוט צענ צומ פײַפ. דער הודאָק האָט װידער געדארפט טרעפנ זײַנע צושנײַדער פוסט אונ פאס.

אפנ שװעל פונעמ צעכ האָט ער זיכ אָנגעשטויסנ אינ בעלאקאָמענ.

— Доброе утро,—האָט אימ בעלאקאָמענ באגעגנט. ער האָט געפיפקעט די ליולקע אונ א פּאָנעמ האָט ער געהאט אזא, װאָס איז אפ דעמ געשטאנענ אָנגעשריבנ: היצ זיכ ניט, סע װעט אלצ זײַנ אינ אָרדענונג. פונ אײַלנ זיכ קומט קײנ גוטס ניט ארויס.

— Утро вечера мудренее—האָט אימ מאנדלבוימ א שטאָכ געטאָנ. מיר װארטנ אפ מאטעריאל.

בעלאָקאמענ איז ארײַנגעגאנ אינ צעכ, זיכ ארומגעקוקט, א וואָרפ געטאָנ מיט די אױגנ ערגעצ אינ א װינקל צום צעכ און געזאָגט:

— שטעלנ מיר זיכ צו דער ארבעט?

— מיר האָבנ באקומענ לײַװונט?—האָט אים מאנדלבוים געפרעגט.

— הײַנט אהער שלעפנ אָט יענע פעקלעכ,—האָט בעלאָקאמענ באפױלנ.

מיר זײַנען עטלעכע מענטשנ צו צום װינקל. אפ די טישנ זײַנען צוגעדעקטע מיט א רעדנע געלעגנ אסאכ פעקלעכ, צונױפגעדרײטע פעלעכלעכ לעדער.

מאנדלבוים האָט ניט פארשטאנענ.

— פונ דעם אָ װעלנ מיר שנײַדנ פאָדקלײקעס?—האָט ער געפרעגט.

מיר נעמענ צעװיקלענ די פעקלעכ: מעכײַעדיק גלאנצנדיקער כראָם און שעװראָ, פעלעכלעכ פונ פארשײדענע קאָלירנ: גרויענ טונקל־ברױנע, עלעקטריק־קאָליר, עמעסע עקספאָרטנע סכוירע.

— פונ דעם אָ װעט מענ שנײַדנ פאָדקלײקעס?—זאָגנ מיר שוינ אלע און פארשטײענ ניט, װאָס דאָ קומט פאָר.

— נישקאָשע, זאָגט בעלאָקאמענ און אלצ דאָס אײגענע: Утро вечера мудренее

— אי, מוררע, אי, ק וג,—קענ זיכ שוינ מאנדלבוים ניט אײַנהאלטנ—דאָס לעבעדיקע לײַב שנײַדט איר דאָכ בא מיר, נישט קײנ לעדער.

און איכ נעם אויכ א װאָרט, כאָטש דער הודאָק פײַפט שוינ, ער װערט צעריסנ.

— װוּ האָט מענ דאָס געזענ, מע זאָל װארפנ גאָלד אינ טײַכ ארײַנ?—זאָג איכ—װאָס איז, אזוי רײַכ זײַנען מיר שוינ.

— כאװער, זאָגט צו מיר בעלאָקאמענ, און גלעט זיכ דאָס ברעלאָקל אפ דער ברוסט—איר זײַנט, דאכט זיכ, גאָר א פלאטיראָװשטשיק?

— װאָס זשע, זאָג איכ, און או איכ בינ א פלאטיראָװשטשיק. דארט מיר דער קאָפ ניט פארנ גאנצנ צעכ?

איכ גײ דאפקע באלד צו דער מאשינ, אָבער דער קאָפ ליגט מיר אינ יענעם װינקל, װוּ סע שטײענ איצט בעלאָקאמענ, מאנדלבוים און נאָכ עטלעכע ארבעטער.

אײדער איכ לאָז די מאשינ, קער איכ זיכ צוריק אום צו יענעם װינקל, איכ טו נאָכ אמאָל א קוק אפ די גאָלדענע פעלעכלעכ, װאָס מינעג זיכ פאר שײנקײַט—טונקל־ברױנע, מאטאָװע און עלעקטריק־קאָליר. מע קענ פונ זײ מאכנ די שענסטע שיכ: איכ רופ אװעק אָנ א זײַט אנדלבוימענ, װאָס שרײַט אלצ, און זאָג אים אינדערשטיל:

— כאפ זיכ אראָפ צו מאלינסקינ אונטנ. װאָס ס׳טו דאָ שרײַענ? טו עס אָפ אינדערשטיל פאָ פארטײנאָמו, אָבער באלד. זאָל דאָ מאלינסקי זאָגנ זײַנ אװטאָריטעטנע װאָרט.

און איכ לאָז זיכ גײנ צו מײַנ װינקל, װוּ עס קוקט שוינ אפ מיר ארויס מײַנ מאשינ.

— — — — — — — — — — — — — — — — — — — —

אָ דעם פרימאָרגנ איז עס מיט אים טאקע פאָרגעקומענ, פאר די פאָר שאָ, װאָס מיר זײַנען געשטאנענ בא דער מאשינ. ער האָט ניט כאראָטע געהאט אפ דעם נאָכדעם, כאָטש ער האָט דאָכ אינדערעמעסנ ניט געדארפט אזוי טאָנ.

ער האָט נאָכדעם אויסגעגאָסנ פאר מיר דאָס הארצ זײַנס, פאר מיר דעקט ער גאָרניט צו, װאָרעמ ער װײסט, אז איכ הער זיכ צו צו אים, װי אנ אײגענער מענטש.

— אז דו ביסט אװעק צו דער מאשינ, האָט ער מיר נאָכדעם דערצײלט די גאנצע געשיכטע, הערשל, בינ איכ אװעק אונטנ זוכנ מאלינסקינ—װײַזט זיכ ארויס, מאלינסקי

האָט נעכטן אָנגעזאָגט, אז ער וועט גיין גלײַך פון דער היים אינ פארטיי־קאָמיטעט, אהער וועט ער קומענ ערשט צום סאָפ טאָג.

צוריקוועגס אינ צעכ האָב איכ זיכ אָנגעשטויסנ אפ טשאנען. קענטט דאָכ אים, דער קאָפ ארײַנגערוקט צווישנ די פלייצעס אונ ער זעט אויס, ווי ער זאָל האָבנ צו פאָר אויגנ אפ אלע זײַטנ קאָפ.

— וואָס ביסטו אזוי צעטראָגנ, מאנדלבוימ?—פרעגט ער מיכ.

— טשאנ, זאָג איכ, מע שנײַדט מענטשנס לעבעדיקנ לײַב אינ צעכ בא אונדז, מיש זיכ ארײַנ.

גייענ מיר שוינ ביידע. מיר קומענ ארײַנ. איכ גיב א קוק: בעלאָקאמענ שטייט בא די טישנ, דער אוילעמ גרייט זיכ צו שנײַדנ די פעלעכלעכ אפ פּאָדקלייקעס.

— טשאנ, זאָג איכ, ביסט דאָכ דירעקטער, גיב אימ דעמ וועג.

ער גייט צו צו די טישנ, באקוקט דאָס לעדער, דערנאָכדעמ גייט ער צו צו בעלאָ־קאמענען.

איכ לאָז זיי ביידע זיכ דורכשמועסנ. לאנג ריידנ זיי ניט. טשאנ גייט פאמעלעכ פונ אימ אָפּ. דער קאָפ איז אימ נאָכ טיפער ארײַנגעשטעקט צווישנ די פלייצעס, אונ ער קוקט עפּעס אָנ א זײַט, ווענ ער רעדט.

— אפ דעמ זאקאז, מאנדלבוימ, זאָגט טשאנ, איז ער דער באלעבאָס. דער איינציקער באלעבאָס.

— קענ ער, זאָג איכ, אפילע אומברענגענ מעלוכיש גוטס? אונ קיינער טאָר זיכ ניט ארײַנמישנ?

— שטעלט זיכ פאָר, זאָגט ער, אונ ער קוקט מיר ניט גלײַכ אינ די אויגנ, שטעלט זיכ פאָר, ס'איז אזא זאקאז, אז איכ קענ זיכ ניט ארײַנמישנ.

דעמלט האָט מיר א שלאָג געטאָנ דאָס בלוט אינ קאָפ ארײַנ.

— וועלנ מיר זיכ ארײַנמישנ, זאָג איכ אונ, ווײַזט אויס, אז איכ רייד שוינ ניט מיט מײַנ קאָל.

מיט איינ וואָרט, ער איז אוועק מאנדלבוימ, דער היציקער קאָפ, ער איז צו צום טיש, ווו עס ארבעט זײַנ בריגאדע.

איכ האָב אימ נאָכדעמ באמ וואַרמעס, ווענ מיר האָבנ זיכ געטראָפנ, וועגנ דעמ געזאָגט:

— מאנדלבוימ, האָב איכ אימ געזאָגט, האָסט געהאנדלט ניט פארטיינע. האָסט זיכ צופיל געהיצט.

— הערשל,—האָט ער מיר טאקע גלײַכ דאָ אפנ אָרט אָפּגעענטפערט,—איכ האָב אינ יענער מינוט ניט געקענט טראכטנ. עס האָט אינ מיר געקאָכט אזא צאָרנ, אז איכ האָב מוירע געהאט סע זאָלנ ניט אָנהייבנ פליִענ קולעקעס; הער נאָר א מײַסע: מאלינסקי איז ניטאָ. טשאנ זאָגט, אז ער איז אפ דעמ אוטשאסטאָק ניט באלעבאָס, ציטרינ גייט ארומ מיט קראמפנ אינ הארצנ אונ שווײַגט. ער פאריאָגט די ווייטעקנ אינעווייניק, בעלאָקאמענ שטייט רויִק, קוקט ווי די ארבעטער נעמענ זיכ שנײַדנ פּאָדקלייקעס פונ עקספּאָרטנע שעוורא אונ גלעט דאָס ברעלאָקל אונ איכ, מאנדלבוימ, בינ שוינ מער ניט באלעבאָס איבער מײַנ בריגאדע צושנײַדער. איז מיר דורכ א געדאנק—וואָס זשע, וועט עס אזוי בלײַבנ? ניינ, אפילע מיר זאָל אויסקומענ דערפאר צו ענטפערנ פארנ שטרענגסטנ געריכט, וועל איכ

ניט דערלאָזנ. אויב עס מוז עמעצער לײַדנ דערפאַר, וועל איכ לײַדנ. איכ ווייס אפריִער, אז מיר קומט דערפאר א פסאק, אָבער איכ ווייס אויכ, אז איכ בינ גערעכט. בינ איכ צו צום טיש, צו די צושנײַדער אונ זיכ צעשריגנ: די מינוס לייגט אוועק די ארבעט, אָבער טאקע די מינוס. מאכט ניט א טעל פונ קיינ מעלוכע גוטס. הערט ניט די ביוראָקראטנ מיט די גאָלדענע ברעלאָקלעכ אונ או. וו. דער אוילעמ האָט מיכ פאַרשטאנענ. זיי זײַנענ געשטאנענ מיט פארשעמטע פענעמער—דאָס האָבנ זיי געהאט כאראָטע, וואָס זיי האָבנ פריִער געפאָלגט בעלאָקאמענע.

דאָס איבעריקע האָב איכ שוינ אליינ געזענ. געזענ, ווי די צושנײַדער דרייענ זיכ ארומ פוסט אונ פאס איבערנ צעכ. בעלאָקאמענ האָט זיכ שוינ געהאט אָפּגעטראָגנ, אפ די צושנײַדער־טישנ זײַנענ געלעגנ צעוויקלט די שיינע פעלעכלעכ שעוורא אונ כראָמ.—טונקל־ברוינע, מאטאָווע אונ עלעקטריק־קאָליר. ציטרינ איז איצטער געווענ מער בא אונדזערע מאשינעס, ווי דאָרט, ער האָט געווארט אפ א פאראָרדענונג, אונ מאנדלבוימ האָט אויסגע־זענ, ווי איינער, וואָס האָט נאָרוואָס געהארגעט א מענטשנ אונ איז אליינ געקומענ אינ אוטשאסטאָק זיכ איבערגעבנ דער מאכט אינ די הענט.

אינ צעכ איז נאָכ געווענ שטיל.—מע האָט געווארט אפ נאטשאלסטווע, אפנ טרעסט, אפ מאלינסקינ. איינ כאסקל וווציק איז געהאט אוועקגעגאנגענ פונעמ צעכ. ער שיידט זיכ אמאָל אָפּ, גייט בייס אנ עקסטרע איניענ אוועק אפ א פאָר שאָ פונ דער ארבעט. קיינער זאָגט אימ גאָרניט: מע ווייסט, ער גייט ניט פאר זיכ. דאָס איז ער איצטער געגאנג, ווײַזט אויס, טאקע וועגנ אָט דעמ איניענ אינ ר.ק. אי.

דערווײַל האָט ציטרינ אָפּגעזוכט ארבעט פאר די צושנײַדער. בלויז איינ מאנדלבוימ דרייט זיכ אומ איבערנ צעכ אנ איבעריקער.

צום סאָפּ טאָג האָבנ אָנגעהויבנ אָנקומענ אינ צעכ די ערשטע יעדיִעס. עס האָט זיכ ארויסגעוויזנ, דער דירעקטער האָט אונטערגעשריבנ א באפעל אראָפּנעמענ מאנדלבוימענ אלס בריגאדיר.

— אײַ, האָסטו זיכ מיט די אייגענע הענט אָנגעמאכט צאָרעס. זאָג איכ צו אימ נאָכאמאָל אונ ס'איז מיר אי א גרויסער פארדראָס, אי א ראכמאָנעס אפ אימ,—כ'האָב מוירע, אז ד וועסט דערמיט האָבנ צו זינגענ אונ צו זאָגנ.

מאנדלבוימ שטייט פאר מיר מיט א טונקל געוואָרנ געזיכט, ער איז פארנ טאָג שטארק אראָפּ פונעמ פאָנעמ.

— אלצ איז מיר באָרנישט, זאָגט ער צו מיר, אבי מע זאָל עס מיר ניט נעמענ איצט לויט דער פארטיינער ליניע. עס פעלט מיר, מע זאָל מיר ארײַנשרײַבנ אינ דער קאר טאָטשקע א שטרענגנ אויסרייד מיט א וואָרענונג.

נאָכ דער ארבעט איז געווענ א ביוראָ. אפ דער ביוראָ איז אויכ געווענ א פאָרשטייע פונ קאקא ר.ק.אי. דער, וואָס כאסקל דער וווציק האָט אימ אראָפּגעבראכט. איכ קענ אי ניט, נאָר אלע האָבנ זיכ צו אימ צוגעהערט מיט גרויסנ אינטערעס. ער האָט גרארע געזאָגט אז ער איז מאסקימ, אז עס איז א פארברעכנ שנײַדנ אזא לעדער, וואָס איז וואליוטע פא אונדז, פאר פאָדקלייקעס, וואָס מ'קענ זיי מאכנ פונ לײַוונט. אָבער, האָט ער געזאָגט, ני אזוי טוט א פראָלעטאריער אונ א קאָמוניסט, אונ דערפאר קומט מאנדלבוימענ א שטראָ

מאלינסקי האָט זיכ ניט שטארק געקאסט. ער האָט פונ דעמ אלעמענ קיינ גרויס צימעס ניט געמאכט. כאָטש ער איז געווענ גענוג שטרענג צו מאנדלבוימענ.

— וואָס, האָט ער געזאָגט, פאַר א כאַראַקטעריסטיקע דאַרפ מען געבנ אזא כאווער, ווי מאנדלבוימ? איכ וואָלט געזאָגט: א האַרצ האָט ער פונ אנ אַרבעטער. אפנ האַלדז אונ נאַקנ זיצט אָבער בא אימ א קליינבירגערלעכער אַנאַרכיסט.

אַלע האָבנ זיכ פלוצים אומגעקוקט אפ מאנדלבוימס האַלדז אונ נאַקנ, אפ וועלכנ סע זיצט א קליינבירגערלעכער אַנאַרכיסט.

— ווענ מיר זאָלנ אזוי אַרבעטנ, וואָלטנ מיר ווײַט ניט אוועק, — האָט מאַלינסקי ווײַטער גערעדט, אָט געפעלט מיר ניט דאָס, אונ אָט געפעלט מיר ניט עפּעס אנדערש, וועלנ מיר רופנ די אַרבעטער צומ שטרײַק, הייסנ וואַרפנ די אַרבעט, צי וואָס?

עמעס, סע האָבנ בא מאַלינסקינ ניט ווייניק אַרײַנגעכאַפּט אויכ טשאַנ אונ ציטרינ.

— אויב מאנדלבוימ האָט דאָ געלאָזט אינ גאַנג דעמ אַנאַרכיסטישנ קאָפּ זײַנעמ, האָט מאַלינסקי געזאָגט, האָט טשאַנ אונ טיילוויַז ציטרינ דאָ אַרויסגעוויזנ, אז זיי זײַנענ אָפּאָר־טוניסטנ אונ דערשרעקנ זיכ פאַר עפּעס בעזופּאַרטיינע בעלאָקאַמענ, וואָס, ווי סע ווײַזט זיכ אַרויס, האָט ער געשטעלט אַלצ אפנ אייגענעמ כאַראַקטער.

מאנדלבוימ שטייט אונ שווײַגט. אַלע זעענ, אז ער וויל עפּעס זאָגנ. אונ אַלע ווייסנ אויכ, וואָס ער וויל זאָגנ: „מישפּעט מיכ, וויל ער זאָגנ, סע קומט מיר, כאָטש קיינ שאָדנ ברענגענ האָב איכ דערמיט ניט געוואָלט”.

איכ נעמ אויכ א וואָרט, וואָרעמ איכ גיי אַרומ א גאַנצנ טאָג מיט געדאַנקענ וועגנ דעמ, אונ דאָ אפ דער זיצונג איז מיר נאָכ א שיינ ביסל צוגעקומענ.

— הער נאָר, זאָג איכ, דאַכט זיכ אזא פּאָשעטע זאַכ? מע האָט געטאָנ א שלעכטע זאַכ, א שעדלעכע זאַכ — געשניטנ פּערווי סאָרט עקספּאָרטנע אפ פּאָרקלייקעס, פּאָשעט גע־וואָרפנ אונדזער גאָלד אינ בלאָטע אַרײַנ, איז געקומענ מאנדלבוימ אונ האָט ניט געלאָזט, געמאַכט א געשריי, איז דאָכ, דאַכט זיכ, גוט, א יאָ? איו, ניינ. האָט ער עס אָבער געמאַכט אזוי, אז ער האָט געקענט א גרויסנ שאָדנ ברענגענ. וואָרעמ עס איז געווענ ווײַט, אז מע זאָל אַרויסלאָזנ א קלאַנג וועגנ א שטרײַק בא אונדז אפ דער פאַבריק, ווי אשטייגער, מיט עטלעכע יאָר צוריק, ווענ די טראָצקיסטנ האָבנ דאָס געוואָלט טאָנ, קעדיי אונדז שאָדנ צו ברענגענ, הא?

דאָס זאָג איכ שוינ צו מאנדלבוימענ אַליינ.

— „דאָ מוז מענ עפּעס געפינענ אנ אייצע, — ווענד איכ מיר צו אַלע, א קלוגע אייצע, זע זאָל ניט אויסקומענ, אז אנ אַרבעטער דאַרפ שווײַגנ, ווענ ער זעט אנ אוולע, אונ סע אָל זיכ אויכ קיינעמ מער ניט גלוסטנ הייסנ די אַרבעטער וואַרפנ די אַרבעט, אזויווי עס זאָט עס הײַנט געטאָנ אונדזער מאנדלבוימ.

אונ איכ ווייס, אז מע וועט געפינענ א גוטע אייצע. מאַלינסקי וועט אזא אייצע עפינענ.

נאָכדעמ האָט מענ שוינ לאַנג ניט גערעדט. מאַלינסקי האָט געזאָגט אונ איז געווענ ערעכט, אז אַלצ איז שוינ קלאָר, אונ ער האָט שוינ אויכ געהאַט דאָס לעצטע וואָרט.

באַשטימט האָט מענ: מאַסקימ זײַנ מיט טשאַנס באַפעל, אַראָפּנעמענ מאנדלבוימענ אַלס ריגאַדיר. ער האָט געהאַט אפ דער נײַער ווידוויזשעניע א קורצנ קיִעמ. אָבער טשאַנענ אָט די ביוראָ אויכ ניט געשענקט. אימ האָט מענ שוינ דאַפּקע באַשטימט אַרײַנשרײַבנ ינ קאַרטאָטשקע א באַמערקונג, ער זאָל אזוינע זאַכנ פאַרגעדענקענ, אז מע דאַרפ זיכ ימ דערשרעקנ פאַר א ביוראָקראַט, אז מע דאַרפ זיכ ווענדנ צו העכערס אונ ניט דערלאָזנ יינ פּאַסקודסטוועס.

גאנצ פארשטענדלעכ, אז די לעדער וועט שוינ אפ קיינ פאָדקלייקעס ניט גיינ. טשאנ צונעזאָגט פונ אונטער דער ערד צו קריגנ ליַיוונט אָדער שפאלט.
איצט מעגט איר שוינ זיַינ זיכער, אז ער וועט עס קריגנ.
מיר זיַינענ איצטער איניינעם מיט מאנדלבוימענ בעגאנגענ אהיים. עס איז שוינ געווענ ט אינאָוונט. ער איז ניט געווענ באטריבט, פארקערט, איכ האָב געזענ, ער האָט איצטער אָפגעעטעמט. איכ האָב אימ געוואָלט זאָגנ א גוט וואָרט.
— זע, ווי קלוג,—האָב איכ אימ געזאָגט, אונ עס איז מיר געווענ זייער גוט אפנ צנ—האָסט געזענ, וויַאזוי מע איז אריַינגעגאנ אינ דיַינ פאָלאָזשעניע, אונ געוויגנ אונ אָסטנ פ א ר אונ ק ע ג נ—דאָס איז, זאָג איכ, טאקע נאָר דערפאר, מאנדלבוים, וואָס ארבעטער איז באלעבאָס, טראכט ער זיכ אריַינ, אז סע זאָל זיַינ וואָס בעסער.
— וואָס זשע דו ווייסט עס ניט? זאָגט מאנדלבוים—דיקטאטורע פונעמ פראָלעטאריאט. אומזיסט האָבנ די ארבעטער פארגאָסנ אזויפיל בלוט דערפאר. אונ וויפל קומענ נאָכ ער אומ טאָגטעגלעכ בא די קאפיטאליַסטנ אינ די הענט, הערשל, סיַידנ דו לייענסט די גאזעט?

— — — — — — — — — — — — — — — — — — — —

## וואָס-זשע, מ'טאָר שוינ קיינ ראכמאָנעס ניט האָבנ אפ קיינ כאוועך?

אפ אונדזער פאבריק האָט זיכ אָנגעהויבנ א נײַ אָנשיַקעניש: מ'גייט אוועק, מע פאר- די פאבריק אונ מ'גייט זוכנ ארבעט ערגעצ אנדערש. מ'פליט, הייסט עס, בא אונדז די, וואָס גייענ זוכנ די גליקנ, הייסנ פליַערס. פערסטנטייל קער זיכ עס אָנ צו די נגעקומענע ארבעטער. אונ אזוינע איז בא אונדז די לעצטע ציַיט דאָ ניט ווייניק.
די פאבריק האָט זיכ פארברייטערט, אינ א העלפט מענטשנ ניַיע. אונ אכוצ דעמ מענ אסאכ ארויסגערוקט, אסאכ זיַינענ זיכ געגאנ לערנענ.
ער ס'איז טאקע אנ אלטער ארבעטער, וואָס געדענקט נאָכ דעמ באלעבאָס, דעמ וויגער, אָדער ווענענ ס'איז אלצ, ווי דעמ קאָמסאָמאָל, אשטייגער, ניפאָטשאָמ, פונ ניסטנ שוינ אָפגערעדט, דער האלט זיכ לאנג, אונ ווער ס'איז א טאָג מיט א מיסוואָכ ער פאבריק, נעכטנ ערשט געהאט א ווארשטאטל, צי גאָר עפשער אונטערגעהאנדלט, פליט פונ איינ אָרט אפנ אנדערנ.
והינ גייט מענ? מע גייט אינ די גרויסע מעטאל-זאוואָדנ, מ'פאָרט אפ שאכטעס, וויַל איז מיטנ עסנ אונ מיט אלעמענ אסאכ בעסער, דאָרט גיט מענ דעמ ארבעטער ינג.

זיַינט בינ איכ געקומענ צו דער ארבעט א פאָר מינוט פארנ הודאָק.
ויַזט זיכ ארויס—אייניקע זיַינענ ניט ארויסגעגאנגענ צו דער ארבעט. וואָסי? זיי זיַינענ מענ נאָכ א כעשבנ. זיי זיַינענ אינ קאָנטאָר, אוועק זיכ צערעכענענ, זיי גייענ אוועק אבריק, זיי פאָרנ אוועק: ווער קיינ דאָנבאס, ווער אפנ דניעפרבוי, דאָרט, ווו מע איצטער זייער נייטיק האָבנ ארבעטער.
בער אויסער די, וואָס צערעכענענ זיכ שוינ, זיַינענ פאראנ א פאָר, וואָס זיַינענ היַינט קומענ אפ דער פאבריק, זיי זיַינענ אפילע דאָ אינ צעכ, זיי גייענ אָבער דאָ איצט ווי אפ א פרעמדער כאסענע. איכ טו א קוק: ס'איז צווישנ זיי באָרזיוק, מאקסימ יוק אונ נאָכ א פאָר.

באָרזיוק דרייט זיכ אומ אינעמ וואָכעדיקנ קאָסטיומ אינ צעכ. ער איז דאָ שוינ, א זיַטיקער מענטש, ער זעט אויס, ווי איינער, וואָס האָט זיכ ארויסגעקליבנ פונ א
אונ איז געקומענ דאָס לעצטע מאָל א קוק טאָנ, צי האָט ער דאָ עפּעס ניט פארג
אָבער איכ זע—ס'גייט אימ עפּעס אָפּ. ער גייט צו צו מיר, שטייט אונ קוקט, ווי
ארבעט.

— וואָס דרייסטו זיכ ארומ?—זאָג איכ צו אימ, באָרזיוק, וואָס פאר א יאָנטעוו
הײַנט אפ דיר?

ער קוקט אפ מיר, ער ענטפערט ניט, ער הייבט נאָר אָנ צו אָפּט צו סמאָרענ
דער נאָז,—אָט־אָט צעכליפּעט ער זיכ.

— וואָס האָט געטראָפנ?—זאָג איכ צו אימ.

— פארשטייסט,—זאָגט ער צו מיר שטיל,—פארשטייסט, הערשל, איכ קענ ניט
איכ האָב פיר ווערעמ אינדערהיימ אונ א קראנקע וויַב.

— כ'וויס—זאָג איכ—פּרוּוו זיכ עפּשער ערגעצ אנדערש, עפּשער וועט דיר עס
טאקע זײַנ גרינגער, ס'איז דאָכ אומעטומ איצט א נויט אינ ארבעטער, איז וואָס איז
כילעק.

מײלע, א פרעמדנ, א מינ לאָקשינ, וועל איכ מיט די אייגענע הענט אָפּשיקנ
ווּ מע דארפ, אָבער אנ ארבעטער קענ איכ ניט. איכ אליינ וועל שטיינ מיט א מאָס
לעכנ ווארמעס, איכ אליינ, וועל דאָ בלײַבנ בא דער מאשינ, אָבער אנ אנדערנ? אדער
זאָל ער גיינ ערגעצ אנדערש, עפּשער וועט ער קריגנ בעסערס. איכ באוויַז ניט רעכ
דערטראכטנ דעמ געדאנק, ווי איכ דערהער וואָליקאָווס קאָל לעבנ זיכ:

— אָט אזוי העלפסטו אונדז מיט אויסצופילנ דעמ פּראָמפינפּלאנ,—שריַיט ער, אָט
קעמפּסטו קעגנ פליִער?

— וואָסי—ענטפער איכ,—איכ זאָג דענ עפּעס, איכ ווארפ די ארבעט, צי וואָס?

א שיינעמ דאנק דיר,—זאָגט ער, הערשל, וואָס דו ווארפסט ניט די פאבריק,
וועט מענ דיר צוטראָגנ א נאגראדע, אנ אָרדענ. דו ביסט א קאָמוניסט, איז ו
דאָס, וואָס דו ביסט מאסקימ, דו דארפסט קעמפנ קעגנ די פליִער, קעגנ די, וואָס ווא
זיכ, אונ ניט געבנ זיי גערעכט.

דאָ שטייט אויכ מאנדלבוימ. ער שמייכלט צו, ער באקומט זייער א ווויל פּאָנעמ
זאָגט צו וואָלקאָוונ:

— ע, דו ווילסט שוינ פונ אימ צופיל, וואָלקאָוו, טאקע אלצ מיטאמאָל?

אונ וואָלקאָוו היצט זיכ אלצ מער אונ מער. עס כאפּנ בא אימ אריַינ די, וואָס
אוועק פונ דער פאבריק, ער שוינט אויכ ניט מיכ.

איכ בינ אפ אימ איצט ניט אינ קאעס. איכ זע, ס'טוט אימ וויי אונ ער איז
גערעכט. ווענ מע וואָלט זיכ געזוכט נאָר גרינגערס, וואָס־זשע וואָלט דערפונ געוו
מ'וואָלט צעוואלגערט די פאבריק.

נאָכ דער ארבעט איז פאָרגעקומענ אנ עקסטרע פארזאמלונג פונ די ארבעטער אפ
פאבריק. מ'האָט גערעדט וועגנ די שווריקײַטנ, מ'האָט גערעדט, אז אָנ די שווער
וועט מענ דעמ סאָציִאליזמ ניט אופבויענ אונ נאָכ אזוינע זאכנ, וועגנ די פליִער אונ
די, וואָס פּאָטאקעווענ זיי.

מיכ האָט מענ באמ נאָמענ נישט אָנגערופנ, נאָר איכ האָב פארשטאנענ, אז מ'
מיכ אויכ.

בינ איכ דאנ ארויסגעגאנ אפ דער טריבונע אונ האָב געזאָגט: „איכ וויל זיכ ניט קריגנ אונ ניט זידלענ קיינעם, נאָר קיינ פליִערס האָב איכ ניט פּאָטאקעוועס, איכ אליינ וועל פונ מײַנ מאשינ ניט אוועקגיינ אונ אויב איכ האָב גערעדט מיט בארזיוקנ, איז עס ערפאר, ווײַל ס'האָט מיכ פארקלעמט באמ הארצנ, וואָס זשע, מע טאָר שוינ קיינ ראכ־מאָנעס ניט האָבנ אפ קיינ כאווער, וואָס שטייט מיט דיר אינײנעמ יאָרנלאנג בא דער ארבעט?

אפ דער פארזאמלונג איז אויכ בײַגעווענ א כאווער פונ רײַקאָמ. ער זיצט די גאנצע צײַט, ווענ מיר אלע ריידנ, אונ שווײַגט. טוסט א קוק אפ אימ—דאכט זיכ—אָט דאָס שטשופּלע מענטש האָט גאָר קיינ קאָל ניט, קאָנ קיינ וואָרט ניט ארויסריידנ. ער וועט גאָר מיסטאמ קיינ וואָרט ניט נעמענ. נאָר, ניינ. אָט בעט ער אויכ א וואָרט, אז ער שטעלט זיכ אוף, זעט ער אויס אסאכ העכער, ווי איכ האָב געמיינט. אונ א קאָל האָט ער גאָר א הויכס, א קלינגעוודיקס. עס איז זייער פריש, ווי עס וואָלט זיכ נאָרוואָס זייער גוט אויסגערוט, זיכ אָנגענומענ מיט אסאכ, זייער פרישע קויכעס.

ער ווײַזט זיכ ארויס,—ער ווייסט אלצ, וואָס ס'טוט זיכ אפ אונדזער פאבריק. ער ווייסט עס ניט פונ דער הײַנטיקער פארזאמלונג, ער ווייסט עס פונ פריִער, מיט אלע קלייניקײַטנ,—וואָס ס'טוט זיכ אינ די צעכנ, סײַ אינ סטאָלאָווע. אָט רעדט ער טאקע וועגנ דעמ. ער מאכט אונדז פלוצימ גאָר א כעשבנ פונ די פּראָדוקטנ, וואָס אונדזער סטאָלאָווע באקומט. ס'איז שוינ גאָרניט אזוי ווייניק. אונ ס'איז פאר אונדז אלעמענ א כידעש. ווענ מע באלע־באטעוועט גוט, וואָלט מענ בא די שווערײַקײַטנ, וואָס מיר האָבנ, טאקע געקענט ניט שלעכט אויסקומענ.—א סימענ האָט איר—דער האָלצ־קאָמבינאט אונ אנדערע, וואָס באקומענ דיזעלבע צאָל פּראָדוקטנ אונ גיבנ בעסערע ווארמעסנ. נאָכדעמ שלעפּט ער פלוצימ ארויס פונ קעשענע א גלאָז. „איר זעט, זאָגט ער, אונ דער אוילעמ דערקענט איינע פונ די זעקס גלעזער, וואָס זײַנענ פאראנ אינ דער סטאָלאָווע, א גלאָז א דיקע, א טונקעלע מיט אנ אָפּגעשטשערבעטנ ראנד. „איר זעט, כאזוערט ער איבער, פונ אָ דער גלאָז טרינקט איר.—עמעס?"

— עמעס,—שרײַענ עפּשער דרײַ הונדערט קוילעס.

נאָכדעמ שלעפּט ער פונ דער צווייטער קעשענע ארויס א מעסער—דער מעסער איז מיט א הילצערנ הענטל, דאָס קלינגל איז שווארצ, אויסגעזועצט מיט טונקעלע פליאמעס.

— אָט מיט דעמ מעסער שנײַדט איר, זאָגט ער, אונ מיר דערקענענ איינס פונ די פיר מעסערס, וואָס גייענ אומ בא אונדז אינ סטאָלאָווע פונ טיש צו טיש.

— עמעס,—שרײַט מענ ווידער פונ זאל אונ דער געלעכטער ווערט נאָכ גרעסער.

אונ אזוי שלעפּט ער ווײַטער ארויס פונ קעשענע א גאָפּל מיט א צעבראָכנ צײנדל, א זאלצמעסטל, וואָס מע קענ עס ניט אוועקשטעלנ אפ קיינ גלײַכ אָרט. אָט דעמ גאנצנ סערוויז, זאָגט ער, נעמ איכ מיט זיכ אפ דער רײַאָנער אויסשטעלונג פונ ארבעטער־דערנערונג, וואָס דארפ אינגיכנ פּאָרקומענ.

אונ ווענג בארזיוקנ, זאָגט ער, איז טאקע בא אײַכ גאָרניטאָ קיינ פּיצל כאווערישער מיטגעפיל, קיינ פּיצל סייכל. וואָסי? מיר זײַנענ אזוי אָרעמ מיר זאָלנ ניט קענענ באזאָרגנ מיט לעבנס־מיטלענ אנ עלטערנ ארבעטער, וואָס האָט א גרויסע פאמיליע?—ניינ, אזוי אָרעמ זײַנענ מיר ניט. עס איז דאָכ איינצל־פאלנ, ניט מער עס פעלט עפּעס דאָ בא אײַכ—א שרײַפּעלע פעלט.

— און וואָס איז שײַעכ פּליִערס,—פּארענדיקט ער,—איז דער שארפסטער קאמפ מי
אָט די דעזערטירן, ווי אויכ מיט די פּארטײצעס, וואָס העלפן ניט מיט אקטיוו קעמפ
קעגן זײ.

איצט בינ איכ אים שוינ אפילע מויכל זײַנ ווונק אפ מיר—נישקאָשע, ער האָט אזו
גוט גערעדט, אזוי געזאָגט דעם עמעס אינ די אויגנ, אז איכ האָב אפ אים ניט קי
פּאריבל.

מאלינסקי איז איצט ניטאָ, געענטפערט האָט טשאנ.

ער האָט זיכ איצט געפילט ניט גאָר גוט. ער האָט שטארק ארײַנגערוקט דעם קאָ
צווישנ די פּלײצעס, ער האָט געפילט, אז ער מוז איצטער אויכ זאָגנ דעם עמעס, נעמ
אביסל שולדיקײַט אפ זיכ, ווי אפנ דירעקטער, וואָס דארפ זענ, אז די סטאָלאָווע זאָ
ארבעטנ גוט, אניט לײַדט די ארבעט, אָבער ער האָט דאָכ געוואָלט דעם איניענ אביס
ווייכער מאכנ, אביסעלע צוגלעטנ.

— אפנ ערשטנ קוק,—האָט ער אָנגעהויבנ,—וואָלט מענ דעם כאווער פונ רײַקאָמ
האנדלונג דאָ בא אונדז אפ דער פאבריק געדארפט באטראכטנ פונ דער שלעכטער זײַט
צו אים האָבנ שארפע טײַנעס—וואָרעמ פארוואָס?—עס זײַנענ בא אונדז אינ סטאָלאָווע
געווענ זעקס גלעזער, האָט ער איינע צוגענומענ, איז געבליבנ פינפ... עס זײַנענ געווע
פיר מעסערס, האָט ער איינעמ צוגענומענ, איז געבליבנ דרײַ, עס איז געווענ איינ קרו
זאלצמעסטל, וואָס מע קאָנ עס בעשומויפנ אפ קיינ גלײַכנ אָרט ניט אוועקשטעלנ, זײַנע
מיר געבליבנ אָנ א זאלצמעסטל—נאָר מיילע, שפּאס אָנ א זײַט, טאקע דערמיט אליינ, מי
זײַנ קומענ, מיט זײַנ אויספאָרשנ די לאגע און מיטנ כויזעק, וואָס ער האָט דאָ פונ אונז
געמאכט, האָט ער פארשארפט די פראגע און מיר דארפנ זאָגנ, אז מיר זײַנענ אלע אי
דעם שולדיק, און פריִער פאר אלע די אדמיניסטראציע פונ פאבריק אינ מײַנ אייגענע
פּערזאָנ. און ווענ דער סטאָלאָווע—האָט ער ווײַטער געזאָגט—איז אונדזער פּעלער בא
שטאנענ אינ דעם, וואָס מיר האָבנ זי ניט באטראכט, ווי א צעכ, ווי יעדער אנדער צעכ
עפּשער דעם סאמע פאראנטוואָרטלעכנ בא היינטיקנ טאָג.

ער פונ זײַנ זײַט האָט צוגעזאָגט ארויסקריגנ באַם טרעסט אנ אסיגנירונג פאר דע
סטאָלאָווע—איצט וועט שוינ זיינ געווענדט אינ פאבקאָמ און אינ דעם פארוואלטער, ווי'אזו
אוועקצושטעלנ אונדזער סטאָלאָווע מיט לײַטנ גלײַכ.

— — — — — — — — — — — — — — — — — —

## א נײַע נאגרוזקע.

אפ דער פארזאמלונג טאקע האָט מענ אויסגעקליבנ א קאָמיסיע, וואָס דארפ אכטונ
געבנ אפ דער סטאָלאָווע. און ניט נאָר אפ דער סטאָלאָווע—זי האָט אויכ דאָס רעכ
ארײַנצוקוקנ אינ קיכ ארײַנ און אינ קלאדאָווע—זענ, צי גייענ ניט אינ דער ערד ארײַ
די פּראָדוקטנ און צי טראָגט זײ עמעצער ניט ארויס, איז אויב ס'איז טאקע אזוי, וו
ס'האָט געזאָגט דער כאווער פונ רײַקאָמ, אז אינעמ ארבעטער אליינ איז אסאכ געווענדט
אז דער וואָרמעס זאָל זײַנ א בעסערער, אז מע זאָל זיכ זאטער אָנעסנ און קענענ שטיי
מיט א לויטערנ קאָפּ באַם ווארשטאט, וויל איכ שוינ אויכ עפּעס צולייגנ דערצו, אונטער
שטעלנ אנ אקסל. איז ווענ מע האָט געפרעגט, ווער סע וויל גיינ אינ אזא קאָמיסיע, האָ
איכ זיכ גלײַכ ארויסגערופנ און מע האָט מיכ אונטערגעהאלטנ מיט „בראוואָ”, וואָרע

מ׳ווייסט, אז איכ וועל זיכ שוינ דאפקע ניט לאָזנ שפּײַענ אינ קאשע, אז איכ וועל יעדנ פאסקודניאק ארויספירנ אפ דער ליכטיקער שײַנ.

אפנ צווייטנ טאָג בינ איכ ארײַנגעגאנגענ צו מאלינסקינ אינ קאבינעט אונ האָב אים געטראָפנ איינעמ אליינ איבער פאפירלעכ.

— וואָס ס׳ט זאָגנ גוטס,—זאָגט ער צו מיר אונ קוקט ווײַטער אינ די פאפירלעכ.

— פארשטייסטו מיכ,—זאָג איכ,—איכ האָב ליב, אז איכ נעמ זיכ צו אנ ארבעט, זאָלנ זיכ מיר ניט פּלאָנטענ קיינ אכצנ נאגרוזקעס מיטאמאָל פאר די פיס.

— וואָס פאר א נאגרוזקעס?—איז ער נאָכ אלצ פארנומענ.

— ערשטנס, בינ איכ א באפולמעכטיקטער פונ מאָפּר. אונ, צווייטנס, זאמל איכ די מיט־גליד־אָפּצאָלנ בא אונדז אינ צעכ. איז אויב דו ווילסט, זאָג איכ, אז די קאָמיסיע זאָל זיכ פילנ, איז נעמ פונ מיר אראָפּ יענצ.

דאָ האָט ער זיכ דאפקע ניט געשפּארט. מאלינסקי איז דאָכ ניט פרײַמאנ, וואָס קוקט אפ יעדער זאכ מיט כשאד. מאלינסקי גלויבט אנ ארבעטער, מאלינסקי גיט דעמלט אפ מיר א קוק, ווי ער וואָלט זאָגנ: ביסט טאקע נערעכט. קיינ צענ נאגרוזקעס קענ קיינ מענטש ניט אריבערטראָגנ.

אז איכ האלט שוינ באמ ארויסגייג, דערמאָנט ער זיכ צו זאָגנ:

— הער נאָר, הערשל, זאָגט ער, עס איז שוינ געקומענ די צײַט דיכ אריבערפירנ פאר א מיטגליד.

דאָס האָב איכ זיכ שוינ גאָרניט געריכט אפילע פונ אימ צו הערנ. וואָסי? פאר מײַנע פארדינסטנ די גרויסע, די קענטעניש‎נ מײַנע אינ פאָליט. מער ווי צו א צײַטונג האָב איכ נאָכ ניט דערגרייכט.

— ס׳איז שוינ עפּשער טאקע צײַט, זאָג איכ צו אימ אינ גוטנ מוט, די יאָרנ שטייענ ניט. נאָכ א ליאדע פאָר יאָר דארפ מענ שוינ א טראכט טאָנ וועגנ יענער וועלט.

— וואָס זשע מיינסטו, כאָכמעט ער זיכ, מ׳עט דיכ ניט ארײַנלאָזנ אינ גאנייד אָנ דעמ פארטיינעמ בילעט?—ער צינדט אָנ א פאפיראָס, פארציט זיכ, לאָזט ארויס אסאכ רויכ אונ זאָגט צו מיר (איכ שטיי נאָכ אלצ אינ פארטעכ אונ קלײַב זיכ אוועקגיינ):

— א שפּאס אָנ א זײַט, זאָגט ער, הערשל, בא אונדז איז דאָ א מיינונג, אז מע דארפ דיכ אריבערפירנ, ביפראט, אז מ׳רעדט וועגנ דעמ, אז מע זאָל דיכ ארויסרוקנ ערגעצ אפ אנ ארבעט.

אונ ער זאָגט מיר, אז אינגיכנ וועט מענ מיכ ארויסרופנ אפ דער ביוראָ, איכ זאָל זיכ ריכטנ אונ זאָל זיכ אביסל צוגרייטנ, וואָרעמ ער ווייסט, אז אפ פּאָליט בינ איכ אלע יאָרנ שוואכ.

איכ גיי מיר ארויס פונ מאלינסקינ. איכ בינ איצט זייער צופרידנ. איכ ווייס אליינ ניט פארוואָס. אזויוי מע וואָלט מיר אָנזאָגנ עפּעס גאָר א גוטע בסורע וועגנ גיטלענ, צי בוכארטשיקנ. איכ לויפ שנעל אָפּזוכנ מײַנ קאָמיסיע. הײַנט נעמענ מיר זיכ צו דער ארבעט אינ קיכ אונ אינ סטאָלאָווע.

די קאָמיסיע האָב איכ גאָר גיכ אָפּגעזוכט. מיר האָבנ בא א טישל אינ עסצימער געהאט א גיכע זיצונג. מיכ האָט מענ אויסגעקליבנ פארנ פאָרזיצער. מיר האָבנ זיכ גלײַכ גענומענ צו דער ארבעט. ארײַנגעגאנ אינ קיכ ארײַנ אונ גענומענ שמועסנ מיטנ קעכער. ער האָט אונדז אסאכ אויסדערציילט. ווײַזט זיכ ארויס, דער קעכער האָט דאָ זייער אסאכ צו זאָגנ.

מיט אים זײַנען מיר געווען אינ קלאַדאָווע. דאָרט זײַנען מיר אָפּגעלעגנ א גאנצנ אָוונט, געוויגנ אונ איבערגעוויגנ די פּראָדוקטנ אפ מאָרגנדיקנ טאָג, אויסגעשטעלט די מעניוס.

— איכ ווייס זייער גוט—אסאכ איז געווענדט אינעמ קעכער,—זאָג איכ אים אינ נאָמענ פונ דער קאָסיסיע אונ פונעמ זאווקאָמ צו, אז זײַנע סכירעס זײַנענ איצט אויכ געווענדעט אינ אים אליינ, אינ די געקעכצנ, אינ דער געשמאקײַט זייערער. פאר בעסערע נעקעכצנ צאָלט מענ מער, פאר ערגערע—ווייניקער.—וואָרעמ, זאָג איכ, בא אונדז האָט מענ שוינ אָפּגעוואָרפנ דאָס אויסגלײַכעניש. אָט האָט מיט אונדז ערשט ניט לאנג געהאט אינ צעכ א שמועס דער כ׳ בארו, האָט ער אונדז אזוי פארטײַטשט כאווער סטאלינס א פונקט, ווו עס רעדט זיכ וועגנ דער שעדלעכקײַט פונ דער אויסגלײַכעניש.

דער קעכער פארשטייט גלײַכ דעמ פונקט, ער איז זייער פאָשעט. ער האָט, זאָגט ער, אליינ געלייענט, וואָס כ׳ סטאלינ האָט געזאָגט. נאָר ער האָט געמיינט, אז צו קיינ קעכער געהער זיכ עס ניט אָנ. איצט זעט ער, אז דאָס, וואָס כ׳ סטאלינ זאָגט, קער זיכ אָנ אפילע צו די קעכער.

מיר צעגייענ זיכ פונ דער פאבריק שפּעטלעכ, איכ בינ שוינ גוט הונגעריק. נעכע איז שוינ געווינט, איכ זאָל קומענ שפּעט. זי ווארט שוינ אפילע אפ מיר אמאָל נישט, זי לייגט זיכ שלאָפנ אונ איכ טרעפ דאָס עסנ צוגעגרייט פאר מיר אפנ טיש.

— — — — — — — — — — — — — — — — — — — —

## כאסקל דער ווּציק גייט אוועק פונ פאבריק

פונ זינט כאסקל איז אויסגעקליבנ אינ ווּציק, ענדיקט ער יעדנ טאָג מיט א שאָ פריִער די ארבעט. דאָס קומט אים לויטנ געזעצ, ער זאָל האָבנ מער צײַט צו פארנעמענ זיכ מיט אסאכ זאכנ, וואָס ער דארפ זיי איצט טאָנ. די ארבעטער האָבנ צו אימ אָנגעהויבנ גיינ מיט פארשיידענערליי איניאָנים: ווער וועגנ פענסיע, ווער וועגנ די קינדער, וואָס דארפנ זיכ לערנענ אונ די עלטערנ ווילנ, אז זיי זאָלנ צוגענומענ ווערנ אינ די בעסערע שולעס, ווער וועגנ א קאָנפליקט מיט דער אדמיניסטראציע אונ נאָכ אסאכ אנדערע זאכנ. אונ ניט נאָר די ארבעטער פונ אונדזער פאבריק, נאָר אויכ פונ אנדערע פאבריקנ אונ זאוואָדנ גייט מענ איצט צו אימ. אונ כאסקל האָט אָנגעפירט א פּאָר מאָל אינ דעקאדע—איצט רעכנט מענ שוינ בא אונדז ניט אפ די וואָכנ, נאָר אפ די דעקאדעס,—זיצט ער אינ צימער פונ פאבקאָמ—מ׳האָט פאר אימ איצטער דערעכערעצ אונ מע האָט אימ געגעבנ א ספּעציִעל טישל—אונ ער נעמט אופ, ער פארשרײַבט יעדער אָנקלאגע אָדער באקאָשע צו זיכ אינ ביכעלע. יעדער טאָג גייט ער ארומ אינ שטאָט איבער די אנשטאלטנ וועגנ אָט די זאכנ. דערפאר דארפ ער טאקע אוועקגיינ מיט א שאָ פריִער פונ דער ארבעט, קעדיי ער זאָל נאָכ טרעפנ עמעצנ דאָרט. אונ אויב עס קלײַבט זיכ אָנ אסאכ זאכנ, וואָס מ׳מוז מיט זיי פאָרנ אינ צענטער, פאָרט ער אראָפּ קיינ כארקאָוו. קיינ בילעט קאָסט אים ניט—סײַ אינ טראמוויי, סײַ מיט דער באנ,—ער נעמט ארויס דאָס ווּציק-ביכעלע. קענ ער זיכ אפילע ארײַנזעצנ דורכ דער פאָדערשטער פּלאָטשאדקע פונ טראמוויי, ער דארפ אפילע גאָר דאָס ביכעלע ניט ארויסנעמענ, וואָרעמ ער האָט אפנ לאצ אזא ווּציק-צייכנ—רעדט עס ווערטער. ער האָט דאפקע ליב ארויסצונעמענ שווײַגנדיק דאָס ביכעלע—א רויטינקס איז עס, א פרישס—עס אופעפענען, דעמלט דערזעט מענ זײַנ פאָטאָגראפיע מיטנ בערדל, וואָס ער שערט עס איצט אביסל אונטער אונ עס זעט שוינ ניט אויס אזוי פארלאָזט, ווי פריִער.

דאָרט אין כארקאָוו גייט ער צו פעטראָווסקען אליין, ער האָט בא אים א שאָ צײַט, ווען ער קומט אראָפּ און מאכט פאר אים א דאָקלאד; פעטראָווסקע הערט אים אויס וועגן אלצדינג און פרעגט אים אויס וועגן דער פאבריק און וועגן דעם פראָמפינפלאן און וועגן די ייִדן, סײַ וועגן די, וואָס ארבעטן אפ דער פאבריק און דעריקער וועגן די, וואָס ארבעטן נאָך ניט, און די ראטנטמאכט מאכט זיי פאר ארבעטער און קאָל־ווירטניקעס.

און כאָטש ער איז שוין איצט העכער פונעם שטאָטראט. איז ער אָבער אויך דאָרט זייער אקטיוונע. ער האָט זיך פארשריבן אין צוויי סעקציעס מיטאמאָל: אין ערקאַ! און אין דער סעקציע, וואָס פארנעמט זיך מיט שולעס. ער האָט א שטארקן גוסט צו שולעס און מער פון אלץ צו ייִדישע. ער פארנעמט זיך מיט זיי זייער אסאך.

אָבער אויך כאסקל האָט זיך בא אונדז איצט לאנג ניט געהאלטן. אזא צײַט איז עס שוין געווען. מ'האָט געדארפט מענטשן. די סאָוועטסקע אנשטאלטן, די טרעסטן, די קאָאָפּעראציע האָט געזויגן מענטשן פון די פאבריקן און זאוואָדן, געשלעפּט, ווי ס'האָט זיך נאָר געלאָזט.

איז פריִער האָט מען אים דאפקע געגעבן אורלויב. ס'קומט אים שוין פון לאנג. די פאראיאָריקע צוויי וואָכן, וואָס ס'קומט יעדן ארבעטער ער זאָל קענען אָפּרוען און פאריכטן דאָס געזונט זײַנס, האָט ער ניט געהאט,—ער איז אויך דעמלט אין די גרעסטע היצן געשטאנען און פלאטירט, כאָטש די יאזווע האָט אים זומער מער געברענט, ווי שטענדיק. נאָר איצטער איז אים שוין געקומען נאָך צוויי וואָכן, און לויטן סאָצסטראכ עפשער נאָך מער, דאָ האָט זיך שוין ארײַנגעמישט ציטרין. ער איז אראָפּ צו טשאנען און צו מאלינ־סקין און געמאכט א גוואלד. און אז מע וויל בא אונדז, קען מען. האָט מען זיך פאר אים אויסגעסטארעט אן אָרט אין קאווקאז, ווו מע היילט פון מאָגן יאזווע. ער האָט פונקט דעמלט געהאלטן אינמיטן אן אויספאָרשונג—איינעם מיט א בריגאדע—א שול האָבן זיי אויסגעפאָרשט, און ער האָט ניט געוואָלט פאָרן. האָט מען אים מיט גוואלד אופגעזעצט אפן פאָיעזד. דעמלט האָט ער שוין קיין ברייררע ניט געהאט. און פונקט דעמלט איז אים גאָר שארף צוגעטראָטן די יאזווע, זי האָט אים ניט געלאָזט לעבן.

דער אייגענער ציטרין האָט צו אים געזאָגט: „טאקע פארן סאָציִאליזם וועגן דארפסטו פאָרן, וואָרעם וואָס פאר א נוצן וועט פון דיר זײַן, אז דו וועסט אוועקשטארבן פון א פריפאדעק,—מער ווי די ווערים וועט פון דיר קיינער קיין האנאָע ניט האָבן, פונעם סאָציִאליזם שוין אָפּגערעדט".

ערשט, אז ער איז געקומען, האָבן זיך אָנגעהויבן רעדעס וועגן זײַן ווידוויזשעניע. ער האָט דערווײַל צוגעשוויגן. אויסגעזען האָט ער גאָר פריש, דאָס פּאָנעם פארברענט, כאָטש בא אונדז איז נאָך זומער געווען אביסל ווײַט. מ'האָט אים געשלעפּט אפ א שטעלע אין נאראָבראז — טאקע לויט זײַן נאגרוזקע, וואָס ער האָט זיך אליין אויסגעקליבן אין שטאָטראט—די שולעס. א זאמ האָט ער געדארפט דאָרט בא עמעצן ווערן, לויט די ייִדישע שולעס. ער האָט דערצו גוסט, אין כיישעק אווארע און אווארע, און כאָטש דאָס פאפירל האָט ער נאָך אפ דער האנט ניט געהאט, איז ער שוין מיט א האלבן פוס געשטאנען דאָרט, געווען דאָרט אסאך פארנומען, וואָרעם ס'האָט זיך אָנגעהויבן דער אופנעם אין די שולעס. און הײַנטיקס יאָר האָט שוין טאקע קיין איין קינד ניט געטאָרט בלײַבן אין דער היים—אלע אין שול ארײַן—אניט האָט דער שטאָטראט שטראפירט די עלטערן.

(פאָרזעצונג קומט)

אײַזיק פּלאַטנער

# פון מיר דעם שנײַדער־יונג

(אויסצוג פון אַ פּאָעמע)

ס'איז ניט געפעלן מיר געווען מײַן טאַטנס שנײַדערײַ,
מײַן מאַמעס פּאָסנע גריץ איז מיר געווען דערווידער,
האָב איך אײַנגעוויגט מײַן נויט מיט לידערײַ,
און אײַנגעשטילט מײַן ביטערניש מיט לידער.

מײַן טאַטע איז געווען אַ פּראָסטער טאַנדעטער,
צווישן די גרויסע טאַנדעטערס, דער קלענסטער;
ווינטערן שווערע און פּראָסטיק־פּאַרווייטע
פּלעגן באַלאַגערן אונדזערע פענצטער.

די מאַמע פּלעגט זיפצן, דער טאַטע פּאַסטריגען,
און איך האָב געשוועבט אין פּאָעטישע הימלען;
דער העלד אין ראָמאַן פּלעגט די פּרײַלן פּאַרויגן,
מײַן טאַטע פּלעגט נייענדיק נעמען שוין דרימלען.

דאָ איז מײַן שטעטל און איך בין אין „סטאַמבול",
דאָ זײַנען שנײַדער און איך בין מיט גראַפן,
ס'געגעצט די מאַמע און זאָגט אַזוי סטאַם זיך:
— פאַרלעש שוין דעם קאָפּטשער און לייג זיך שוין שלאָפן.

ס'איז אַ שניי־פאַל און אַ ווײַגע,
ס'הענגען אײַז־צעפּ אויף די שטשיטן,
ס'האָט אַ ווינט געגומען יאָגן,
וועט מײַן שטעטעלע פאַרשיטן.

יאָגט אָן שניי־בערג מיט קאָלפּאַקעס,
גאָלט די ערד און לאָזט איר פּליכעס,
קלאַפּט די דעכער מיט קולאַקעס,
און אין קוימען וואָיען רוחעס.

איצטער בין איך אין קריסטיאַנע—
אין קנוט האַמסונס לאַנד—נאָרוועגן,
די מיסטיערע איז אַ מאַניע,
ס'שטייט אין קאָפּ מײַן גאַנץ פאַרמעגן...

" " "

גרינע זומערס פון מײַן יוגנט—
בלויע נעכט און קוואַק פון זשאַבעס,
שאָלעם אַש רעב שלוימע נאָגיד,
און אַ הייליקײַט פון שאַבעס.

מײַנע מאָנטיקס—ברויט פאַרטריקנטס,
מײַנע וואָכ־טעג—ליטעראַטן,
מײַנע אויגן—טרויער־בליקן,
ניט בעראָטן אין מײַן טאַטנס.

" " "

„אָט אַזוי נייט אַ שנײַדער,
אָט אַזוי נייט ער צו,
אַ שנײַדער נייט אַ גאַנצע וואָך,
פאַרדינט אַ גילדן מיט אַ לאָך".

ס'טוליכן אויף אין מײַן געדעכעניש די ייִנגל־יאָרן,
אַף די פעלדער שאָרכען זילבערדיק די כוואַליעס קאָרן,
ס'פאָרן די טאַנדעטערס אַף די לעצטע יאָר־יאַרידן,
בלויע, בלאַנקע קאָסעס, גרייטן צו צום שניט די שמידן.

לויטער גאָלד־באַגילדעטע און גליִענדע באַגינענס,
ס'שפּאַרט זיך אָן אַ ליכטיקײַט דורך שפּאַרעס פון וויטרינעס,
כ'בין שוין דאַן געווען אַף לער, אַ שנײַדער־ייִנגל,
ליג איך מיר אַזוי און הער ווי פויגל זינגען.

ס'קומט פון דאַווענען דער מײַסטער און די לעדנדלעך צעפּראַלן,
איז אַ הונגעריקע זון די שערן און דעם טיש באַפאַלן;
און די שנײַדער מיט טשופּרינעס אין גאַלאָפּ אַף די מאַשינען,
האָט צעזונגען זיך מיט אַרבעט דער באַגאָלדעטער באַגינען:

„אָט אַזוי נייט אַ שנײַדער,
אָט אַזוי נייט ער צו.
אַ שנײַדער נייט אַ גאַנצע וואָך,
פאַרדינט אַ גילדן מיט אַ לאָך".

די באלעבאָסטע גרייט א ברעג פונ טיש,<br>
ס׳שמעקט דאָס ברויט, דאָס ברויט איז פריש,<br>
ביז דער הערינג איז געשאָכטנ,<br>
ווערט דער לאבנ ברויט צעפלאָכטנ.

" " "

„אוי וויי, מוישע אָרנ,<br>
מעגסט שוינ קיינ ווארשע פאָרנ,<br>
מ׳האָט שוינ אויסגעהארגעט אלע שטרײַקערס"...

עס שאָרווענ די נאָדלענ מיט פליאסק פונ אסנאָוועס,<br>
קניִענ אפ קניִענ—ווי העלדזער אינ ליבע;<br>
די שנײַדערלעכ זינגענ אונ טרײַבנ קאטאָוועס,<br>
יאָגנ די שאָענ די טריבע אריבער.

די זונ איז ארײַנ אינ א גאָלדענער כמארע,<br>
פארכאלעשט די הערצער פונ היצ אונ פונ הונגער,<br>
עס זעצט פונ דער שיסל קארטאָפל א פארע,<br>
די קני ווערט א טיש אונ א גאָפל די פינגער.

„זונטיק בולבעס, מאָנטיק בולבעס,<br>
דינסטיק אונ מיטוואָכ בולבעס,<br>
דאָנערשטיק אינ א נאָווינע ווײַטער בולבעס,<br>
פרײַטיק אונ שאבעס בולבעס".

" " "

שטעטלעכ פונ רוסלאנד, פונ פוילנ אונ ליטע,<br>
אינ יעדערנ שטעטל א צענדליק גווירים,<br>
סאמע פונויבנ, אונ סאמע אינמיטנ,<br>
באזעצט זײַנענ שטעטלעכ מיט פעטע געשווירנ...

" " "

ס׳איז א ווינטער, אוי א ווינטער,<br>
עפשער גייט די וועלט שוינ אונטער—<br>
זשאנדארנ מאכנ איבערפאלנ,<br>
באָמבעס ווארפט מענ אפ וואָקזאלנ.

ס׳האָט זיכ אײַנגעהילט מײַנ שטעטל,<br>
אינ א שנייִק-ווײַסנ ציטער,<br>
ס׳ליגט די אָרעמקײַט אינ בעטנ,<br>
קאלט אונ הונגעריק פארביטערט.

דער דרויסנ פארקאָוועט אינ אײַזיקע שנייענ,
ווינטנ אפ טראקטנ פארדרייענ, זאווייענ,
ס'זײַנענ די שנײַדער אוועק שוינ אהיים,
עס זײַנענ דרײַ מיידלעכ געבליבנ נאָכ נייענ.

„די אויגנ רויט, די ליפּנ בלאָ,
קיינ טראָפּנ בלוט אינ באק ניטאָ"
עס קלאפּט דאָס הארצ—צי קומט מענ אָנ,
די מיידלעכ נייענ אויס א פאָנ—

רויטער זײַד אונ שפּאניע—בלענד,
בלייכע ציטערדיקע הענט.
ס'דרייט די נאכט—א ווײ־זאוויי,
די מיידלעכ זינגענ באם גענײ...

" „ "

וויפל ווינטנ ס'האָבנ דורכגעיאָגט מײַנ יוגנט,
כ'בינ אליינ געוועננ א יאָגנדיקער ווינט;
אינ פארקלאָגטע הארבסטיקע פארטאָגנ,
האָט מײַנ גורל מיכ געטראָגנ בלינד.

איז א ווינט געלאָפנ איבער רוסלאנדס ווײַטע שטרעקעס,
אונ פארטשעפּעט אלע האָרעפּאשנע כאטעס,
אינ די שטעטלעכ האָט זיכ ווידער אָנגעהויבנ וועקנ
אזא סינעדיק געפיל צו באלעבאטים.

האָט דער ווינט מיר אויכ א שאָרכ געטאָנ אינ אויער—
ס'האָט א כאווער מיר דערלאנגט אזא מינ בלעטל;
כ'האָב אוועקגעשליידערט מײַנ צעבאלעוועטנ טרויער,
אונ א שטרײַק דערקלערט בא די טאנדעטער...

„אָט אזוי שטרײַקט א שנײַדער,
אָט אזוי שטרײַקט ער צו"
וואסער אפ קאשע גענוג צו פארדינענ.
„איר האָט בלויז קייטנ צו פארלירנ
אונ א גאנצע וועלט צו געווינענ".

" „ "

בא פאָעטנ פונ מײַנ יוגנט,
בינ איכ איצט געקומענ מאָנענ—
יענע נעכט פונ פרעסט אונ וויוגעס,
יענע טעג פונ רויטע פאָנענ.

די ליבעס פון דינסטן מיט שנײַדערשע יונגען,
די בענקשאפט־געפילן בא שוסטער־ווארשטאטן,
די גראָבע קאנאטענע וואָכן פון הונגער,
מײַן ויידן דעם לאטשערש, דעם שנײַדער מײַן טאטן.

צום זעכציקסטן יאָר האָט מײַן טאטע באנײַעס באקומען די ריִע,
און ווײַטער געניים און נאשיוועט די גרויע סורטוקן,
פאר אייביקער ארבעט, פאר נויט און פאר ביטערע מיִען,
האָט אים דאָס לעבן באקרוינט מיט א הויקער דעם רוקן.

איך זוך איצט מײַן טאטן ארום אין די טויזנטער בענדער,
און קאָן ניט געפינען קיין מינדסטן שפור;
עס האָבן דאָך שרײַבער אזויפיל פאפירן פארשווענדעט,
און דאָך איז מײַן טאטע ניטאָ אין דער ליטעראטור.

אויב ס'האָט נאָך איינער א פישטשע געגעבן א לידל,
אויב ס'האָט נאָך איינער א קרעכטשע געגעבן א פערז—
איז א פּאָעט אפ אן אלטן צעבראָכענעם פידל,
וואָס קלאָגט אפן לאנגווײַל פון דעם אוניווערז...

" " "

א ליד צו די לידער, וואָס קלינגען ווי שטאָל,
וואָס שמעקן מיט ברויט און מיט פריִען באגינען.
די זאפטיקע לידער, מיט קרעפטיקן קאָל—
אין אײַך האָב איך ווידער מײַן טאטן געפונען.

א ליד צו די שרײַבער פון באָטווין און לעקערט,
פון מאָסקווע, כארקאָוו, מינסק און ניו־יאָרק;
די נײַע, די יונגע, די וואלדישע העקער,
וואָס קאָרטשעווען אויס שוין די לעצטע, די זאָרג,

א ליד צו די לידער, וואָס שפּילן אופ בונטן
מיט פערזן, ווי מעסערס פון בלאנקענדיק גאָלד.
א ליד צו דער ליד, צו דער פרישער געזונטער,
א ליד צו דעם שרײַבער, וואָס וועקט צו רעוואָלט.

אפ ברייטע, פארנומענע, ליכטיקע וועגן
איז זיך דאָס לעבן מיט אימפעט צעגאנגען;
אין קאמפן אפ פראָנטן, דעם סוינע אנטקעגן,
פּאָעטן מיט ביקסן, מיט ליד און געזאנגען.

כ. זײַטשיק

# צעבראָכנ די מאשינ

(א דערציילונג)

דער לינאָטיפ־אָפטייל פונ זעצער־צעכ האָט געארבעט א קײַלעכדיקנ מעסלעס. דער הויפט־אינסטרוקטער, מענדל שקלאָווסקי, איז ארומגעגאנגענ ארומ די מאשינעס מיט אנ ערנסטנ, אָנגעשטרענגטנ שטערנ, מיט האלב־צוגעמאכטע אויגנ, די ליפנ אויסגעקרימט, דער גאנצער פּאָנעמ אופגעקנייטשט, ווי ער וואָלט געליטנ אפ א קרענק.

ער איז ארומגעגאנגענ אונ זיכ צוגעהערט צו דער מאשינ, ווי א דאָקטער הערט אויס א פולס.

אינ האנט האָט ער געהאלטנ שטענדיק גרייט די געצײַג: א צווענגל, א דרעטל, אונ ווי מע האָט באדארפט האָט ער מיטנ דרעטל א גראבל געטאָנ ערגעצ אינ ציינערדיקע רעדלעכ אונ די מאשינ איז געגאנגענ אינ פולער אָרדענונג.

מיטאמאָל האָט ער דערהערט, ווי ס'בריאזגעט וועד אינ מאשינ, ער האָט זיכ א קער געטאָנ. בערל גאָלדמאנ, דער ארבפאקאָוועצ, קלאפט אראָפּ מיטנ שרויפער, אומגעדולדיק, פארביטערט פונ די צײַנדלעכ דעמ הייסנ פּעכיק־קלעפּעדיקנ, שפּיגלדיקנ בלײַ, אונ בורטשעט:

— ווי דאָס פליוכעט...

— כאיוער גאָלדמאנ, פּאָרזיכטיקער, איר'ט צעברעכנ!.. פּאמעלעכ מיט די ראָד־ציינ־דלעכ... פּאָרזיכטיקער...— האָט אימ שקלאָווסקי געוואָרנט.

גאָלדמאנ האָט בייז מיט די קאסאָקע אויגנ א קײַקל געטאָנ אפנ אינסטרוקטער:

— אָט... כ'לאכ... בא מיר ברעכט זיכ קיינמאָל ניט... אונ ער האָט ווײַטער געשיילט אונ געסקראָבעט דעמ צעפליוכעטנ מעטאל. פּארענדיקט, האָט ער ארײַנגעוואָרפנ עטלעכע ציגעלעכ מעטאל אינ גליִענדיקנ קעסעלע, זיכ אוועקגעזעצט אפנ שטול אונ אפגיכ געטומען יאָגנ, פויקנ איבער די קלאווישנ. נײַענקע שורעלעכ זאצ זײַנענ ארויסגעשפּרונגענ פונ מאשינ.

מענדל שקלאָווסקי איז געשטאנענ נעבנ גאָלדמאנס מאשינ, בייז, מיט א פינצטערנ פּאָנעמ געקוקט, אײַנגעהערט זיכ אונ צומ סאָפ א בורטשע געטאָנ:

— אפנ טעכ־קרײַז קומט ער ניט...

— ניטאָ קיינ צײַט... כ'לערנ זיכ...— האָט גאָלדמאנ זיכ פּארענטפערט.

דער אינסטרוקטער איז קאעסדיק אָפּגעטראָטנ.

אפנ טיר האָט ער באמערקט דעמ נײַעמ נומער פונ וואנטצײַטונג, וואָס הענגט אפ די אלטע, איינער אפנ אנדערנ, ווי אנ אָפּרײַס־קאלענדאר. בא שקלאָווסקינ האָבנ פריילעכ אופּ־געלויכטנ א פּאָר גילדענע קאָראָנקעס. דעד גאנצער נומער פונ וואנטצײַטונג האָט גערעדט וועגנ טעכ־בילדונג אונ טעכמינימומ אינ קרײַז. שקלאָווסקי האָט געלייענט אונ צופרידנ די הענט געריבנ:

— בערמאַנ דער קאָמיוגיסט, ערשט ניט לאַנג אָנגעקומענ ארבעטנ, אונ קערט שוינ וועלטנ...

לייבקע בערמאַנ איז געווענ דער לעבעדיקסטער, פריילעכסטער קאָמיוגיסט פונ גאנצנ צעכ. א שווארצער מיט פלינקע גלאַנציקע אויגעלעכ, ווי קוועקזילבער, וואָס דערמאָנט שטענדיק דעמ ספריטנעמ ציגײַנער־יונג.

לייבקע בערמאַנ איז געווענ דער ערשטער אָרגאַניזאַטער פונ טעכקרײַז. יעדנ רו־טאָג פלעגט דער אינסטרוקטער שקלאָווסקי פאנאנדערנעמענ די מאשינ, פאנאנדערגלידערנ ז' אופדעקנ די אָדערלעכ, שרײַפעלעכ אונ ספרוזשינקעלעכ.

— עכ, די אויגנ עפענענ מיר זיכ.

ס'איז געווענ קלאָר, אז לייבקע וועט שוינ קענענ ארבעטנ.

---

א ווינטערדיקע פראָסטיקע נאכט. גאָלדמאַנ איז געזעסנ אינ צעפּארעטנ צימער פונ לינאָטיפּ־אָפּטייל אונ אויסגעקלאַפּט די לעצטע־ראַדיאָ־טעלעגראַמעס פאר דער צענטראַלער צײַטונג. מיטאמאָל האָט זיכ צעפליוכעט פונ קעסעלע דער צעלאָזענער מעטאַל אונ פאר־גאָסנ די צײנדלעכ פונ אָפּגוס־ראָד, דער עלעוואַטער איז געבליבנ—ניט אהינ—ניט אהער אָפּגעשטעלט זיכ. דער טראַנספּאָרטיאָר האָט זיכ אומזיסט געדרייט אונ געוואַרט אפ ד' מאַטריצנ. גאָלדמאַנ האָט בייז א קראַצ געטאָנ אינ פּאָטיליצע אונ גענומענ אראָפּסקראָבענ דעמ מעטאַל, אָפּרייניקנ די צײנדלעכ. ער האָט זיכ געײַלט, באַלד דארפ קומענ פארבײַטנ די דריטע וואַכטע.

לייבקע בערמאַנ פונ דער דריטער וואַכטע איז פונ גאַס געקומענ א צעקאַלייעטער, א דערפראָרענער. ער האָט געטופּעט מיט די קאַלטע פיס אָנ דיל. גערייבנ אונ געכוקעט אינ די פארפראָרענע הענט:

אוהו־הו... א־א... מעכײַע...

נאָר באַלד האָט ער דערפילט ווי א שארפער, ביטערער רייעכ האָט אימ א ברי געטאָנ אינ האַלדז, אינ גאָרגל, ווי ער וואָלט אראָפּגעשלונגענ ביטערנ פעפער. ס'האָט אימ גע־ברענט, ער האָט זיכ פארכלינעט:

— וואָס ווידער, האָט זיכ דער בלײַ בא דיר צעגאָסנ? — האָט ער א קרימ געטאָנ צו גאָלדמאַנענ.

נאָר גאָלדמאַנ האָט ניט געענטפערט.

פלוצלונג האָט זיכ דערהערט, ווי עס האָט א טרעסקע געטאָנ אינ מאשינ, פונקט ווי א גלאָז וואָלט געפּלאצט. גאָלדמאַנ האָט דערפילט, ווי דאָ רוקט זיכ אָנ אנ אומגליק.

לייבקע בערמאַנ האָט אופגעהערט טופּענ, ער איז פלינק צוגעלאָפנ צו דער מאשינ א בלאַסער, א דערשראָקענער:

— זע, די מאשינ האָט זיכ צעבראָכנ!...

גאָלדמאַנ אינגאנצנ א פארלאָרענער, א צעטומלטער האָט זיכ ארומגעדרייט ארומ דער מאשינ גלאָט אינ דער וועלט ארײַנ מיט גלעזערנע אויגנ.

אונ די מאשינ איז געשטאַנענ פאראקשנט־טויט, ווי א זייגער, אלע רעדער, אלע שרויפנ, פרוווּנ זיכ ניט רירנ פונ אָרט.

קומענדיק צו זיכ, איז גאָלדמאַנ צומ דעזשורנעמ געהילפ־אינסטרוקטער אוועקגעלאָפנ, זאָל ער זאָגנ וואָס איז דאָ געשענ.

נאָר לייבקע בערמאנ האָט ניט געוואַרט. ער האָט א מאָדנעם געשריי געטאָנ איבערנ גאנצנ אָפּטייל:

— כאוער בילקע! אהער!... כאוער בילקע!...

מע איז זיכ צונויפגעלאָפנ.

ס'איז געקומענ צולויפנ א דערשראָקענער דער יונגער אינסטרוקטער, דער בלאָנדער בילקע מיט די גוטמוטיקע אויגעלעכ מיט די שמייכלענדיקע ליפּעלעכ:

— וואָס איז געשענ?..

— די מאשינ האָט א טרעסקע געטאָנ!..

— וואָס?!..— אונ בילקע האָט טייקעפּ געכאפּט פאנאנדערנעמענ אונ פאנאנדערשרויפנ דעם אָפּגוס־ראָד אונ געפונענ צווישנ דעם אָפּגעקראצטנ מעטאל דעם בראָכ, אינ האנט איז בא אים געלעגנ א שטיקל שטאָל פונ אנ אָפּגעבראָכענעם צאָנ.

אנ אופגעלאָפּ. דער גאנצער אָפּטייל איז געשטאנענ ארום דער מאשינ, ווי ארום א געפאלענעם, ווענ א טראמוויי האָט אומגעוואָרפנ.

— וויאזוי האָט ער עס געקענט צעברעכנ?! — האָט בילקע פארווונדערט זיכ אליינ געפרעגט.

— נו, וויאזוי, ס'האָט זיכ פארגאָסנ, געקראצט, געסקראָבעט אונ געטרעסקעט — האָט געשטאמלט צעטראָגנ גאָלדמאנ.

אינ דער צעלאָזענער נאכט, צווישנ וויוגעס שנייענ אונ שטורעם־ווינטנ האָט זיכ דורכגעשניטנ דער הודאָק, זיינ רופ צו דער ארבעט אפ דער דריטער וואכטע.

בילקע האָט זיכ געבייזערט:

— כאווער גאָלדמאנ, איר'ט צעבראָכנ די מאשינ...

גאָלדמאנ האָט געשוויגנ.

— וואָס זאָל איצטער זיינ?—האָט דער יונגער בילקע געפרעגט בא זיכ אליינ אנ אייצע.

— מע דארפ מעלדנ די אדמיניסטראציע.

— קיינער ניטאָ.

— מע דארפ שיקנ נאָכ מענדל שקלאָווסקענ אהיימ. אופוועקנ פונ די בעטנ, אופרייסנ דעם דירעקטער, קלינגענ צומ סעקרעטאר פונ פארט־קאָלעקטיוו, שיקנ נאָכנ פאָרזיצער פונ פאבקאָמ... היצט זיכ לייבקע.

— האלט, סטאָפּ! וואָסטו זיכ פאנאנדערגעיאָגט—האָט אימ בילקע איבערגעשלאָגנ. —די מאשינ איז ניט געפערלעכ, מע קענ זי אָפּראטעווענ, דעמ צאָנ וועט מענ פאריכטנ, אריינשטעלנ, ווי א צאָנ־דאָקטער שטעלט אריינ ציינער, אונ די מאשינ וועט ווייטער ארבעטנ.

ער האָט אויסגעשלאָסנ אינ דער מאשינ דעמ עלעקטרישנ שטראָמ. דער מעטאל האָט אינ קעסעלע אופגעהערט קאָכנ, דער טראנספּאָרטיאָר האָט זיכ אָפּגעשטעלט, אלע רעדלעכ האָבנ זיכ אופגעהערט צו דרייענ. מע האָט איבערגעדעקט די מאשינ מיט א ברעזענטענעם צודעק.

גאָלדמאנ האָט זיכ א דערשלאָגענער געקליבנ אהיימ. שווייגנדיק האָט ער זיכ ארומגעוויקלט מיטנ ווארעמענ שאל דעמ פאָנעמ, די נאָז ביז די אויגנ ארופּ אונ באמ טיר האָט ער געכאפּט א לעצטנ קוק אפ דער מאשינ אונ איז אוועק.

---

אינ דער טונקעלער סאָפּ־נאכט דורכ די אָנגעשאָטענע הורבעס שנייענ, אינ שניידיקנ ראָסטיקנ ווינט, וואָס האָט געקערט דעמ זאמדיקנ שניי אינ ווירבל־געדריי, האָבנ אָנגעהויבנ זיכ אופקלייבנ די ארבעטער פונ דער ערשטער וואכטע.

דער הויפּט־אינסטרוקטער מענדל שקלאָווסקי איז אַרײַנגעקומען אין אַ וואַרעמען פּעלצל און אין וואַרעמע וואַליקעס. ווי נאָר ער איז אַרײַנגעקומען האָט ער נאָך באַם שוועל באַמערקט די צוגעדעקטע מאַשין, וואָס האָט אויסגעזען ווי אַ כוילע אונטערן קאָלדרע. דאָס האַרץ האָט אים אַ טיאָכקע געטאָן.

— כאַווער בילקע, וואָס שטייט דאָס די מאַשין אַזוי?!

בילקע האָט אַ ווײַלע פאַרלאָרן געשוויגן, און פּלאָנטערן גענומען:

— צעבראָכן... ע־ע־ע, די מאַשין צעבראָכן...

— ווער?.. וויאַזוי?!..

— ס'האָט זיך צעגאָסן דער מעטאַל, האָט גאָלדמאַן, סקראָבנדיק, צעבראָכן אַ צאָן.

שקלאָווסקי האָט אַפּגיך אַראָפּגעוואָרפן פון זיך דעם פּעלצל, ער איז צוגעגאַנגען צו דער מאַשין, אָפּגעקאַשערט דעם ברעזענט, אָנגעצונדן דעם לעמפל און אָפּגעדרייט דעם אָפּגוס־ראָד, געקוקט דער מאַשין אין מויל אַרײַן, באַטראַכט דעם צעבראָכענעם צאָן. ער האָט אָפּגעטעמעט מיט אַ זיפץ.

— יאָ, אַ שווערער רעמאָנט, אַ גרויסע אָפּעראַציע וועט זיך פאָדערן.

און באַלד איז אין לאַנגן, שמאָלן לאַבירינטן־קאָרידאָר אַרויסגעהאַנגען געוואָרן גרויסער פּלאַקאַט:

„הײַנט, וואַרעמס־צײַט, וועט פאָרקומען אַ מיטינג וועגן דער צעבראָכענער מאַשין. אַלע אַרבעטער מוזן זײַן".

אין דערזעלבער צײַט זײַנען שליאָסערס און טאָקערס געשטאַנען אַרום דער צעבראָכענער מאַשין און באַטראַכט די ראָד, דעם צעבראָכענעם צאָן און צווישן זיך געהאַלטן אַן אייצע וויאַזוי צו פאַריכטן, אַרײַנשטעלן אַ נײַעם צאָן.

---

ווען בערל גאָלדמאַן איז געגאַנגען אהיים, איז אין זײַן געסעלע, ווו ער האָט געוווינט, געווען שטיל, פאַרשלאָפן. אַרום איז געווען פאַרוויסט און פאַרשנייט.

אין טונקעלן קאָרידאָר האָט געלויכטן אַ פאַרברודיקטער מאַטאָווער לעמפל. אַ קאַץ איז דורכגעלאָפן, גאָלדמאַן האָט אַ ציטער געטאָן און גענומען קלאַפּן אין דער געפּאַרבטער געלער טיר מיט זײַנע קנעכלדיקע פינגער און בייס מײַסע געקוקט אינדערהויך, אַפ דער מאַטאָווער ליכט פון לאָמפ, ווו די עלעקטרע האָט זיך געצאַפּלט, ווי פון קעלט.

ער איז געשטאַנען אינמיטן שטוב, ווי אַ געפּלעפטער.

די ווײַב האָט מיט פאַנאַנדערגעעפנטע אויסגעטשוכעטע אויגן אים אַ שלעפּ געטאָן פאַרן האַנט:

— בערל, וואָס שטייסטו ווי אַ גולעם?

בערל האָט זיך אופגעכאַפּט, אַ ציטער געטאָן, אַראָפּגעוואָרפן דעם מאַנטל, ער האָט זיך אוועקגעזעצט באַם טיש, אוועקגעשאַרט די צײַטונג, וואָס איז געלעגן ניט קיין געלייענטע.

— וואָס איז מיט דיר הײַנט, וואָס וואַרפט דיר אַזוי?

— וואָס קוקסט אַזוי אַפ מיר מיט די גלאָצערס, גיב עסן און אַ סאָפּ!...—האָט ער בייז אַ בורטשע געטאָן.

— ניין, פריער זאָג, וואָס האָט זיך מיט דיר געטראָפן—האָט די ווײַב פאַראַקשנט געמאָנט.

בערל האָט געגעסן, געביסן דעם ברויט מיט רעציכע, ווי ער וואָלט אויסגעלאָזן דעם גאַנצן קאַס צום ברויט:

— אָט, לאָז מיך צורו... וואָסטו זיך אָנגעזעצט... גיי שלאָפן... שלאָפן גיי!...

די ווײַב, א צעטומלטע, האָט פארשטאנען, אז עפּעס וואָס איז דאָ געשען. און שווײַגנדיק אוועק שלאָפן.

בערלען האָט עס פארדראָסן, וואָס זי, די ווײַב, איז גאָר אוועק רויִק שלאָפן, און ער בלײַבט אליין זיך מאטערן. ער איז נאָכדעם צוגעגאנגען צו דער ווײַבס בעט און שטיל געוועקט:

— דו ווייסט, זלאטע. אן אומגליק האָט געטראָפן... די מאשין האָב איך צעבראָכן.

— צעבראָכן א מאשין?!..— איז זלאטע א טויט־דערשראָקענע אופגעשפרונגען פון בעט.

— צעבראָכן?! טאקע? זאָג?!

— כ'האָב דאָך דיר געזאָגט, אז צעבראָכן.

— וויִאזוי האָסטו דאָס צעבראָכן?

— ווײַטער, וויִאזוי, כ'האָב צעבראָכן, א נאפקע־מינע וויִאזוי...

זלאטע האָט פארבראָכן די הענט:

— וואָס וועט איצטער זײַן?... ווי היט מען זיך ניט מיט א מאשין? ווי היט מען זיך ניט, גערעָסענער מײַנער...

—מאָרגן, וועט מען אלץ וויסן — האָט בערל זי בארויִקט, עס ווענדט זיך, וואָס דער הויפּט־אינסטרוקטער וועט אָנעמען, וואָס די שלאָסערס, די טאָקערס וועלן זאָגן.

---

אינדערפרי זײַנען ארבעטער דורכגעגאנגען פארבײַ טיר און דעם פלאקאט געלייענט. אין צעך, אין אלע אָפּטיילונגען, איז באלד א שטילער שאָרך דורכגעלאָפן.

— וואָרמעס־צײַט א מיטינג...

— אן עקסטרענער מיטינג...

דער מיטינג איז געוואָרן ענלעך צו א טרעוואָגע, מע איז געוווינט בא יעדע געשעע־נישן אופרופן א מיטינג. דעריבער זײַנען ארבעטער געווען אופגערעגט, מע ווייסט, אז א מיטינג—איז פליכט... פּראָטעסט...

וואָרמעס־צײַט. אין קיך איז טומלדיק. מע כאפּט מיטן עסן, מע לויפט אפן מיטינג.

אין זאמל־צימער איז ענג. ארבעטער אין ספּעצאָווקעס האָבן פריִער פארכאפּט ערטער אף די פענצטער, אף די טישן און אף בענקלעך. מע איז געזעסן און געוויגט זיך מיט די אראָפּהענגענדיקע פיס, אנדערע מיט אופגעלעגטע קני אין קראָקוועס האָבן געשמאק גע־רויכערט.

מיטאמאָל לויפט ארײַן דער צעכקאָם, קלאפּט מיטן בלײַפעדער איבערן טיש, מיט צו־נויפגעשמורעטע ברעמען גיט ער א שאר איבערן צימער, און נאָכדעם:

— שטילער!..

דער טומל האָט ווי א כריפּע געטאָן און אָנגעהויבן שטילער צו ווערן.

— רויִק!...

בא די פאבשילער אין ווינקל האָט אָפּגעקלונגען א יוגנטלעכער געלעכטער, מע האָט געלאכט פונעם צעכקאָם און פון זײַן מאָדנער צעטראָגנקײַט.

דער צעכקאָם האָט אין יענעם ווינקל מיט ביסטרע אויגן א ברי געטאָן צום אָנפירער פון גרופּע:

— קאגאן!..

א פֿלינקע, יונגע מײדל מיט צעפּאטלטע האָר אפֿן שטערן, האָט זיך אװעקגעשטעלט:
— װאָס, איך?!... און האָט אַן איראָנישן שמײכל געטאָן.
— מע בעט נאָכאמאָל, כאװערטע קאגאן, זיך בארויִקן—האָט דער צעכקאָם שטרענגער א קלאַפּ געטאָן מיטן בלײַפעדער אָן טיש.
און נאָכדעם באפוילן:
— מאכט דאָרט צו די טיר.
מע האָט פארמאכט די טיר.
אין צימער איז געװאָרן שטיל. דער צעכקאָם האָט בײזלעך א קוק געטאָן אפֿן בלע־כענעם װאנט־זײגער װאָס פּיקעט אין מויעך װי א הון אין א בלעכענעם דעקל—טיק־טאק.
דער װאנט־זײגער טוט זיך זײַנס, דער פּאָמפּעדיקל װיגט זיך דאפּקע, הין־און־צוריק און קלאַפּט.
דער מיטינג האָט זיך אָנגעהויבן.
גערעדט האָט דער פּארװאלטער פון צעך, א הויכער, א ציכטיקער. מיט א װײכער קאשע־נאָז, װאָס װען ער גיט א ריב מיט דער האנט אין דער װײכער נאָז, קאָרטשעט עס זיך אײַן װי א גומקע, לאָזט ער אָפּ, ציט זיך אויס די נאָז צוריק, װי געװען:
— נעכטן האָט גאָלדמאן צעבראָכן די מאשין.
דער אוילעם האָט זיך א װיג געטאָן.
— װיאַזוי?.. װיאַזוי האָט גאָלדמאן געקאָנט צעברעכן די מאשין?...
מע האָט גאָלדמאנען געזוכט מיט די אויגן און ניט געפֿונען.
— װוּ איז ער, דער כאװער גאָלדמאן?...
און װען דער הויפּט־אינסטרוקטער, מענדל שקלאָװסקי, האָט באקומען א װאָרט, האָט זיך די גאנצע פארזאמלונג נײַגעריק א קער געטאָן צו אים מיט פאנאנדערגעעפנטע מײַלער.
דער זײגער װײַזט שוין באלד פינף מינוט פארן הודאָק, באלד אין פינף מינוט ארום דארף מען זיך שטעלן ארבעטן. דער צעכקאָם פילט דאָס. קוקט ער אלע װײַלע אומרויִק אפֿן װאנט־זײגער. מענדל שקלאָװסקי ענדיקט רײדן.
מע האָט אָנגענומען א רעזאָליוציע גאָלדמאנס איניען באטראכטן אין א כאװערשן געריכט.

---

אפּמאָרגן נאָכן מיטינג איז געהאנגען אפֿן פאבריק־הויף א גרויסער גרינער פּלאקאט, װאָס האָט געמאָלדן; אז דער כאװערשער געריכט איבער גאָלדמאנען װעט פאָרקומען אין קלוב.
פארבײַ דעם גרויסן גרינעם פּלאקאט זײַנען דורכגעגאנגען: מאשיניסטן, לינאָטיפּיסטן סטערעאָטיפּיסטן, זעצער, קאָרעקטערס, אײַנבינדער, פאלצערס, ליטאָגראפיסטן, גראװירער, שװארצארבעטער און קאָנטאָרשטשיקעס, פאבשילער פון אלע צעכן, פון אלע װאכטעס, און אלע האָבן זײ געלײענט. געלײענט אופמערקזאם פון אָנהײב ביזן סאָף.
לײבקע בערמאן האָט איבערגעגעבן גאָלדמאנען, אז די גאנצע פאבריק װיגט זיך מיט דעם געריכט.
גאָלדמאן האָט זיך שטילערהײט געגרײט צום כאװערשן געריכט װי א שילער צום עקזאמען. טויזנטער פּלענער האָט ער אויסגעארבעט, װיאַזוי צו ענטפערן פארן געריכט.
דעם געריכט האָט מען אײַנגעאָרדנט אין אַן אָפּרו־טאָג. די ארבעטער אויסגערוטע, אויסגעשלאָפענע, רײנע אָנגעטאָנענע זײַנען געקומען אין קלוב צום געריכט װי צו א פײַער־לעכן אָװנט.

דער גרויסער זאל האָט געלויכטנ. אלע לאָמפנ האָבנ געברענט, אלע שטולנ געדיכט באזעצט. דער זאל איז פארפולט מיט אוילעם. די סצענע דעקאָרירט מיט ספּעציעלע לאָזונגעג וועגנ טעכניק.

ס'האָט נאָר געפעלט דער אָרקעסטער.

אונ באלד האָט זיכ דער פאָרהאנג געעפנט אונ באם רויטנ פרעזידיום־טיש זײַנע גע־זעסנ די ריכטער. דער פאָרזיצער—דער צעכאָווער רעדאקטער פונ וואנטצײַטונג, א יונג מיט א געדיכטע פאטליע אינ א כאקענער אָסאָ־העמדל,—האָט געקלונגענ מיטנ ניקלנעם גלעקל אונ געפרעגט, צי אינ זאל געפינט זיכ דער באשולדיקטער אונ די אײדעס.

עס האָט זיכ פונדערווײַטנ דערהערט א שטילער הוסט אונ א הײזעריקלעכער:

— איכ!..

דער גאנצער זאל האָט מיטאמאָל א קער געטאָנ די קעפ צום ווינקל פונ וואנענ ס'האָט זיכ דערהערט גאָלדמאנס—איכ!

דער פאָרזיצער האָט געקלונגענ מיטנ גלעקל, געבעטנ דעם אוילעם רויִק זיצנ אפ די ערטער. אווײַלע אָפגעוואַרט. האָט דער פאָרזיצער, פײַערלעכ געמאָלדנ:

— מיר הײבנ אָנ, באשולדיקטער כאווער גאָלדמאנ, ביטע, נעענטער צום טיש.

גאָלדמאנ, א בלאסער, א פארוואָלקנטער, איז פארשעמט צווישנ די שטולנ געגאנגענ. קוים זיכ צוגעשארט צום געריכט־טיש. דער אוילעם האָט אים נאָכ אלץ דורכגענומענ מיט די שארפע בליקנ אונ געשוויגנ.

גאָלדמאנ האָט לאנג ניט געקענט רײדנ, ס'האָט אים געוואָרגנ, אינ הארצנ האָט גע־שטיקט, ס'האָט אים אָטעם פארפעלט.

איז זאל איז געוועג שטיל, דער אוילעם, האָט אָנגעשטרענגט געווארט.

לאנג אונ פאמעלעכ האָט ער גערעדט, דערצײלט וועגנ אלצ. אונ זיכ אלײנ באשול־דיקט אונ דערצײלט ווי ער איז פאר די עטלעכע טעג שווער אונ ביטער אָפגעקומענ.

ביז שפעט באנאכט האָט זיכ געצויגנ דער כאווערשער געריכט. אונ ארויסגעטראָגנ זײַנ באשטימונג, אפ דער ארבעט בלײַבט ער, נאָר פונ פארײנ דארפ ער אויסגעשלאָסנ ווערנ אפ צוויי כאדאָשים.

ווי נאָכ אנ אײַנגעגעבענער פאָרשטעלונג האָט דער אוילעם צופרידנ פארלאָזנ דעם זאל.

---

אפ דער פארנעמונג פונ טעכקרײַז איז צום ערשטנ מאָל בײַגעווענ בערל גאָלדמאנ. ער איז געשטאנענ אָנ א זײַט אונ געקוקט וויאזוי דער אינסטרוקטער נעמט פאנאנדער די מאשינ אונ גיט איבער לײבקע בערמאנענ צוריק אופשטעלנ.

אונ לײבקע בערמאנ, דער פרײלעכער קאָמיוגיסט, גיט עס א קנאק מיטנ צונג אונ א ווונק מיט די פעכיקע אויגעלעכ:

— אָט אזוי אָ, ווערט עס פאנאנדערגענומענ, אונ אָט אזוי אָ ווערט עס צונויפגעשטעלט.

לײבקע האָט זיכ אופגעשטעלט פונ שטול אונ א ווונק געטאָנ צו גאָלדמאנענ.

בערלענ האָט דאָס גאנצע בלוט א זעצ געטאָנ אינ פּאָנעם. ער איז געוואָרנ צונטער־רויט, ער האָט זיכ ניט גערעכט, אז מע זאָל אים צום ערשטנ מאָל ארײַנהאקנ אזא קיבעד. אונ ער האָט מיטאמאָל דערפילט זײַנ אָרעמקײַט.

— נו, נו, זעצט זיכ... ס'מאכט ניט אויס... האָט מענ צו אים געשריִענ.

ער האָט זיכ אוועקגעזעצט אפנ שטול, דער אינסטרוקטער האָט אים דערלאנגט די טײלנ פונ מאשינ. בערלענ האָט אָפגעגאָסנ א קאלטער שווייס.

י. קוליט

# אינ פראָצעס פונ איבערבויונג

(וועגנ די פּאָליט־אָפּטיילנ בא די מ.ט.ס. אונ סאָווירטנ)

די אָרגאַניזאציע פונ די פּאָליט־אָפּטיילנ בא די מ.ט.ס. אונ סאָווירטנ האָט באקומענ איר באשטימונג אונ פּאָליטיש־טעאָרעטישע באגרינדונג אפנ פארייניקטנ יאנוואר־פּלענום פונ צ.ק. אונ צ.ק.ק, אל.ק.פּ.(ב). דאָס איז א היסטאָרישע באשטימונג, מיט וועלכער עס הייבט זיכ אָנ א נײַער קאפּיטל אינעם קאמפ פונ דער פּארטיי פארנ ווײַטערדיקנ אופשטײַג פונ אונדזער סאָציִאַליסטישער לאנדווירטשאפט. טאקע אדאנק דערדאָזיקער באשטימונג אונ אדאנק דער רעדע פונ כ׳ סטאלינ וועגנ דער ארבעט אינ דאָרפ, טרעט ארײַנ דער יאנוואר־פּלענום אינ דער געשיכטע פונ אונדזער פּארטיי ניט נאָר, ווי דער פּלענום, וואָס האָט אונטערגעפירט די סאכאקלענ פונ דעם ערשטנ באָלשעוויסטישנ פינפיאָר, נאָר דעריקער, ווי דער פּלענום וואָס גיט א פּאנאנדערגעוויקלטע פּראָגראם פונ דערפאָלגרײַכנ פארענדיקנ די סאָציִאַליסטישע רעקאָנסטרוקציע פונ אונדזער דאָרפ.

דער גאנצער קורצער פּעריִאָד נאָכנ יאנוואר־פּלענום אונ, אינ דער ערשטער ריי, אונדזערע קאמפּנ אונ ניצחוינעס בײַס דעמ באָלשעוויסטישנ פרילינג־פּארזיי איז די פּ ר א ק־ ט י ש ע  ב א ר ע כ ט י ק ו נ ג פונ שאפנ פּאָליט־אָפּטיילנ בא די מ.ט.ס. אונ סאָווירטנ. אונ ווײַטער אמאָל האָט דידאָזיקע בארעכטיקונג באקומענ איר אָפּשפּיגלונג אונ אויסדרוק אינ דער באשטימונג פונ צ.ק. אל.ק.פּ.(ב). פונ 15־טנ יונ: „וועגנ דער ארבעט פונ די פּאָליט־אָפּטיילנ, וועגנ דעמ קאָלווירטישנ קעמערל אונ וועגנ די צווישנבאציִונגענ פונ די פּאָליט־אָפּטיילנ אונ רײַקאָמענ“. די דערפארונג, וואָס עס פארמאָגנ די פּאָליט־אָפּטיילנ, זאָגט, אָביעקטיוו, איידעס וועגנ דעמ, אז די באשטימונג פונ דער פּארטיי וועגנ שאפנ פּאָליט־אָפּטיילנ איז ניט עפּעס קיינ צופעליקעס, נאָר דרינגט איינגאנצנ אונ פולקאָמ ארויס פונ דער גאנצער אנטוויקלונג פונ דער סאָציִאַליסטישער בויונג אינ דאָרפ.

פארוואָס זשע זײַנענ געשאפנ געוואָרנ די פּאָליט־אָפּטיילנ בא די מ.ט.ס אונ סאָווירטנ?

דער ענטפער אפ דערדאָזיקער פראגע האָט ניט בלויז א פּ אָ ל י ט י ש ־ פּ ר א ק ט י ש ע, נאָר אויכ א פּאָליטיש־ט ע אָ ר ע ט י ש ע באדײַטונג. פארשטיינ אונ באנעמענ די באשטימונג וועגנ שאפנ פּאָליט־אָפּטיילנ איז מעגלעכ נאָר דאנ, בײַס מע פארשטייט די סאָציִאַל־עקאָנאָמישע פּראָצעסנ, וועלכע פארלויפנ לעצטנס אינ דאָרפ.

די וואָרצלענ פונ קאפּיטאליזמ אינ דאָרפ זײַנענ אונטערגעריסנ. עס איז פארניכטעט געוואָרנ ־דער באָדנ, אפנ סמאכ פונ וועלכנ עס איז אינ דאָרפ געוואקסנ נויט אונ אָרעמקײַט—פונ איינ זײַט, אונ באלעגופישע עקספּלואטאציע—פונ דער צווייטער זײַט. די

קאָלווירטן, ווי א נײַע געזעלשאַפטלעכע סאָציאַליסטישע אַרבעט־אָרגאַניזאַציע אין דער
לאַנדווירטשאַפט, האָבן געזיגט. אין 1928 י. האָבן די קאָלווירטן פּראָדוצירט 400.000 פּוד
ווירטשאַפטן, אין 1932 י.—14,5 מיליאָן! אין 1928 י. האָבן די קאָלווירטן פאַרזייט 2 מיליאָן
העקטער, אין 1932 י.—העכער 90 מיליאָן! אין 1928 י. האָבן די באַלעגופים פאַרזייט אַרום
15 מיליאָן העקטער, אין 1932 י.—א קנאַפּן מיליאָן! אין משך פון 4 יאָר זײַנען אָרגאַ־
ניזירט געוואָרן העכער 2.400 טראַקטער־סטאַנציעס, וועלכע האָבן אין 1932 י. פאַרזייט
העכער 45 מיליאָן העקטער!

דידאָזיקע היסטאָרישע ניצחונות אין געביט פון דער סאָציאַליסטישער בויונג אָפּן
דאָרף האָבן געשאַפן אַלע נייטיקע פאָרבאַדינגונגען פאַרן ווײַטערדיקן אויפשטײַג און
פאַרן פאַרענדיקן די סאָציאַליסטישע רעקאָנסטרוקציע פון דער לאַנדווירטשאַפט. דידאָ־
זיקע ניצחונות גיבן אונדז אַלע מעגלעכקײַטן דערפאָלגרײַך צו קעמפן פאַר פאַרווירקלעכן
דעם לאָזונג פון דער פּאַרטיי: „מאַכן אַלע קאָלווירטניקעס פאַר פאַרמעגלעכע“ און דערמיט
„מאַכן דעם צווייטן טראָט, דערשלאָגן זיך א נײַע דערגרייכונג“ (סטאַלין). עס וואָלט
אָבער געווען לעכערלעך צו מיינען, אַז דער ווײַטערדיקער אויפשטײַג פון אונדזער סאָציאַ־
ליסטישער לאַנדווירטשאַפט, איר ווײַטערדיקע אַנטוויקלונג וועט פאַרלויפן פּליסעוודיק,
רויִק און שטיל־באַשיידן. די אַנטיסאָוועטישע, קלאַסנפײַנטלעכע עלעמענטן ווײַזן אַרויס
א שטאַרקן ווידערשטאַנד דער קאָלווירט־באַוועגונג. דער באַלעגוף, וועלכער איז ווירט־
שאַפטלעך אינגאַנצן צעקלאַפּט, אָבער וועלכער האָט נאָך ענדגילטיק ניט פאַרלאָרן זײַן
ווירקונג, נוצט אויס פאַר זײַנע צילן די אומבאַוווּסטזיניקײַט פון א טייל קאָלווירטניקעס,
די כעסרוינעס פון אונדזער אַרבעט אין דאָרף און סטאַרעט זיך מיט די מעטאָדן פון
„שטילער סאַפּע“ פאַנאַנדערצוליייגן די קאָלווירטן און אונטעררײַסן די מאָסמיטלען פון דער
פּאַרטיי און רעגירונג.

נאָך סאָף 1929 י. האָט ח׳ סטאַלין גערעדט וועגן דעם, אַז:

„ס׳וואָלט געווען פעלערהאַפט צו מיינען, אַז אויב עס זײַנען געגעבן געוואָרן קאָל־
ווירטן, טאָ איז געגעבן געוואָרן אַלדאָס נויטווענדיקע פאַרן אויפבויען סאָציאַליזם. נאָך
פעלערהאַפטער וואָלט געווען צו מיינען, אַז די מיטגלידער פון די קאָלווירטן האָבן זיך
שוין פאַרוואַנדלט אין סאָציאַליסטן. ניין, ס׳וועט אויסקומען נאָך פיל צו אַרבעטן אָפּ
איבערמאַכן דעם פּויער־קאָלווירטניק, אויסגלײַכן זײַן אינדיווידואַליסטישע פּסיכאָלאָגיע און
מאַכן פון אים א ווירקלעכן האָרעפּאַשניק פון דער סאָציאַליסטישער געזעלשאַפט. און וואָס
גיכער די קאָלווירטן וועלן מאַשיניזירט ווערן, וואָס גיכער זיי וועלן טראַקטאָריזירט ווערן,
אַלץ גיכער וועט דאָס געמאַכט ווערן. אָבער דאָס פאַרמינערט אָפּ קיין איין האָר ניט די
גרויסע באַדײַטונג פון די קאָלווירטן, אַלס געווער פון סאָציאַליסטישן איבערמאַכן דעם
דאָרף. די גרויסע באַדײַטונג פון די קאָלווירטן באַשטייט טאַקע אין דעם, וואָס זיי שטעלן
מיט זיך פאָר די גרונט־באַזע פאַרן אָנווענדן מאַשינעס און טראַקטאָרן אין דער לאַנד־
ווירטשאַפט, וואָס זיי זײַנען די גרונט־באַזע פאַרן איבערמאַכן דעם פּויער, פאַר איבער־
אַרבעטן זײַן פּסיכאָלאָגיע אין גײַסט פון פּראָלעטאַרישן סאָציאַליזם“.

און ווירקלעך: פאַרן פעריאָד זינט דעם 1929 יאָר האָבן מיר זיך דערשלאָגן אַנטשיידנ־
דיקע דערפאָלגן אין דער זאַך פון מאַשיניזירן און טראַקטאָריזירן די קאָלווירט־בויונג.
אין 1928 י. האָבן אָפּ די קאָלווירטישע פעלדער געאַרבעט 26.733 טראַקטערס, אין 1932—
147.800! אין 1928 י. האָבן מיר אינעם גאַנצן פאַרבאַנד פאַרמאָגט בלויז איין מאַשינ־
טראַקטער־סטאַנציע, אין 1932 י.—2.446! די מאַשינ־טראַקטער־סטאַנציעס (פּונקט אזוי, ווי

די סאָווירטנ) האָבנ פאר דעמדאָזיקנ פעריאָד דעראָבערט אנ אָנגעזעענעמ אָרט אינ דער
סאָציאַליסטישער לאַנדווירטשאַפט, ווי די וויכטיקסטע טרײַב־קויכעס אינ פראט פונ איבער־
אנדערשנ די לאַנדווירטשאַפט אפנ סאָציאַליסטישנ אויפנ און אינ פראט פונ פארשטארקנ
די סאָוועטישע ווירקונג אפ די ברייטע קאָלווירטישע מאסנ. דער פארייניקטער יאנוואר־
פלענומ פונ צ.ק. אונ צ.ק.ק. אל.ק.פ.(ב) האָט אָבער אנערקענט, אז ניט געקוקט אפ דער
אויסעראָרדנטלעכער אָרגאניזאציאָנעל־ווירטשאפטלעכער ראָל אונ ווירקונג פונ די מאשינ־
טראקטער־סטאנציעס אינ דער טעכנישער איבערבאוואָפענונג אונ סאָציאַליסטישער רעקאָנ־
סטרוקציע פונ דער לאַנדווירטשאַפט, איז זייער פאָליטישע ווירקונג אפ די ברייטע
מאסנ קאָלווירטניקעס דערווײַל נאָכ ווײַט ניט קיינ גענוגנדיקע. די ראָל פונ די מ.ט.ס.
איז ניט זעלטנ אינ דער פראקטיק דערפירט געוואָרנ בלויז צו דער ראָל פונ א פראָקאט־
פונקט. אונ דאָס איז שוינ אינ „בעסטנ“ פאל. אינ א גאנצע ריי פאלנ האָט די נאכלעסיקע
באציִונג צו די פארגעבונגענ פונ דער פארטיי אונ רעגירונג, די פארברעכערישע באציִונג
צומ סאָציאַליסטישנ אייגנטומ ברייט געבליט אינ די מאשינ־טראקטער־סטאנציעס. דער
קלאסנפײַנטלעכער עלעמענט האָט ניט זעלטנ ארײַנגעדרונגענ אינ די מ.ט.ס. אונ פונ אינע־
ווייניק געפירט זײַנ אנטיסאָוועטישע ארבעט.

דער קלאסנ־סוינע איז שטענדיק אקטיוו אפ די אנטשיידנדיקע באצירקנ. עס איז
אינגאנצנ ניט צופעליק, וואָס די קאָנטער־רעוואָליוציאָנערע שעדיקערישע אָרגאניזאציע,
וועלכע איז אנטדעקט אונ ליקווידירט געוואָרנ פונ די אָגעפעו־אָרגאנענ אינ דער סיסטעמ
פונ פאָלקאָמערד, האָט באזונדערס אקטיוו געארבעט אינ געביט פונ דער מעכאני־
זאציע פונ דער לאַנדווירטשאַפט ביכלאַל, אינ די מאשינ־טראקטער־סטאנציעס
(אונ סאָווירטנ) פונ א ריי ראַיאָנענ פונ אוקראַיִנע, צאָפנ־קאווקאז אונ ווײַסרוסלאנד
ביפראט. אינ געביט פונ מעכאניזאציע פונ דער סאָציאַליסטישער לאַנדווירטשאַפט האָבנ די
שעדיקער אונ זייערע אגענטנ געפירט זייער ארבעט אינ גרונט לויט פאָלגנדיקע צוויי
ליניעס: דירעקטע שעדיקערײַ אינ דער פראָדוקציע גופע, ווי באוווסט־
זיניקע צעשטערונג פונ די לאַנדווירטשאפטלעכע מאשינעס, שלעכטער רעמאָנט, עפעקטיוו־
לאָזע ארבעט פונ טראקטער־פארק, איגנאָרירונג פונ קאָמפליצירטע מאשינעס (פונ קאָמבײַנ,
לעמאָשל), אומראציאָנעלע אָנלאָדונג פונ די פרימיטיווע לאַנדווירטשאפטלעכע מאשינעס,
באוווסטזיניקע בראקירונג פונ פולקאָמ טויגבארע לאַנדוו. מאשינעס, שעדיקערישע בויונג
פונ די מאשינ־טראקטער־סטאנציעס א.א.וו.—דאָס איז פונ איינ זײַט, אונ פונ דער צווייטער
זײַט, האָט די שעדיקערישע ארבעט זיכ אנטוויקלט אויכ לויט דער ליניע פונ טעאָרע־
טישע ארבעטנ, פונ פלאנירונג אונ אָפעראטיווער אָנפירונג מיט דער
מעכאניזאציע פונ דער לאַנדווירטשאַפט. עס איז גענוג צו דערמאָנענ די שעדיקערישע
טעאָריעס אינ די פראגעס פונ מעכאניזאציע פונ דער לאַנדווירטשאַפט פונ פאבריקאנט,
וואָלפ, קאָרוי אונ אנד. עס איז אויכ גענוג כאראקטעריסטיש, וואָס אינעמ באשטאנד
פונ דער רעדקאָלעגיע פונעמ געוועזענעמ זשורנאל פונ געוועזענעמ טראקטאָרצענטער
(„На стройке MTC“) האָט זיכ געפונענ דער שעדיקער מאָיסייעוו, וועלכער איז נאָכ
דער אנטדעקונג פונ דער שעדיקער־אָרגאניזאציע דערשאָסנ געוואָרנ, אונ וואָס אפ די
שפאלטנ פונעמ דאָזיקנ זשורנאל האָבנ זיכ מיט די מעטאָדנ פונ „שטילער סאפע“ (באגלײַכ
מיט קאָמוניסטנ, וועלכע האָבנ פארלאָרנ די קלאסנ־וואכזאמקײַט) ארויסגעזאָגט 13, אופגע־
דעקטע דורכ דער אָגעפעו, אָנטיילנעמער פונ דער שעדיקער־אָרגאניזאציע. די שעדיקערישע
טעאָריע אונ אידעאָלאָגיע האָט דאָ געהאָלפנ דער שעדיקערישער פראקטיק. איינע פונ די

אויסגאַנג־פּאָזיציעס פון די שעדיקער־טעאָריעס אין פראגעס פון מעכאַניזאַציע פון דער לאַנדווירטשאַפט איז דער נאַקעטער טעכניציזם. אין די אַרבעטן פון די שעדיקער איבער די פראגעס פון מעכאַניזאַציע פון דער לאַנדווירטשאַפט פעלט אינגאַנצן אויס די אויפשטעלונג פון דער פראגע וועגן דער נײַער סאָציאַל־עקאָנאָמישער ראָל פון די פּראָדוציר־מיטלען אין די באַדינגונגען פון דער סאָציאַליסטישער לאַנדווירטשאַפט. ארויסגייענדיק פון די אַלגעמיינע געזעצן פון טעכנאָלאָגיע און מעכאַניק האָבן די שעדיקער באַוווּסטזיניק, פאַרשטייט זיך, ניט פאַרבונדן דידאָזיקע פראגעס מיט די אייגנאַרטיקע באַדינגונגען, אין וועלכע עס קומט פאָר די אָנווענדונג פון דער טעכניק אין אונדזער לאַנדווירטשאַפט. און ס'איז דאָך זעלבסטפאַרשטענדלעך, אַז פון אַזאַ שעדיקערישער, אויסגעשפּראָכן־בורזשואַזער אַפּאָלאָגעטיק אין די פראגעס פון מעכאַניזאַציע פון דער לאַנדווירטשאַפט דרינגט שוין בעמעלע ארויס די שעדיקערישע פאַרקריפּלונג פון דער פּאָליטישער ראָל פון די מאַשין־טראַקטער סטאַנציעס.

אפן 16־טן פאַרטיי־צוזאַמענפאָר האָט דער כ׳ יאַקאָוולעוו געזאָגט, אַז: „דער טראַקטער און זײַנע באַגלייטער אַנדערשן איבער אין וואָרצל די מעטאָדן און פאָרמעס פון דער לאַנדווירטשאַפטלעכער פּראָדוקציע, איבעראַנדערשנדיק דערמיט אויך די אַנטשפּרעכנדיקע סאָציאַל־עקאָנאָמישע באַציִונגען".

אונדזער פאָרגעשריטענע טעכניק, וועלכע מיר האָבן געוואָרפן אין דער לאַנדווירטשאַפט, דאַרף, הייסט עס, פאַרבונדן ווערן מיט אַ ריכטיקער פּאָליטישער אָנפירונג. אונדזערע מאַשין־טראַקטער־סטאַנציעס זײַנען באַרופן, הייסט עס, שפּילן ניט בלויז אַן אַנטשיידנדיקע ראָל אין דער טעכנישער איבערבאַוואָפענונג פון אונדזער לאַנדווירטשאַפט, נאָר אויך אין דער פּאָליטישער ווירקונג אַף די ברייטע מאַסן קאָלווירטניקעס. די מאַשין־טראַקטער־סטאַנציעס דאַרפן פריִער פאַר אַלץ האָבן אַ פּאָליטישן פּאָנעם.

און אָט: „מיטן ציל פּאָליטיש צו פאַרפעסטיקן די מ.ט.ס. און סאָווירטן, העכערן די פּאָליטישע ראָל און ווירקונג פון די מ.ט.ס. און סאָווירטן אַפן דאָרף און אַנטשיידנדיק פאַרבעסערן די פּאָליטישע און ווירטשאַפטלעכע אַרבעט פון אונדזערע קעמערלעך אין די קאָלווירטן און סאָווירטן, האָט דער צ.ק. אַל.ק.פּ.(ב) באַשלאָסן צו אָרגאַניזירן אין אַלע מאַשין־טראַקטער־סטאַנציעס און סאָווירטן פּאָליטישע אָפּטיילן" (פון דער באַשטימונג פון פאַראייניקטן יאַנוואַר־פּלענום פון צ.ק. און צ.ק.ק. אַל.ק.פּ.(ב).

עס איז רײַף געוואָרן די נויטווענדיקײַט ראַדיקאַל צו פאַרבעסערן די אָנפירונג מיט אונדזער לאַנדווירטשאַפט. הײַנט קען מען זיך ניט באַגרענעצן, ווי עס האָט זיך אויסגעדריקט דער כ׳ סטאַלין, מיט איינצלנע אַקטן פון אַרײַנמישן זיך אין פּראָצעס פון דער לאַנדווירטשאַפטלעכער אַנטוויקלונג. עס איז נייטיק נעמען אין די אייגענע הענט די אָנפירונג מיט די קאָלווירטן, אַרײַנדרינגען אין אַלע דעטאַלן פון קאָלווירטישן לעבן. עס איז רײַף געוואָרן די נייטווענדיקײַט אויפשטעלן אַף דער נייטיקער הויך די סאָציאַליסטישע דערציִונג פון די ברייטע מאַסן־קאָלווירטניקעס. עס איז נייטיק באַזאָרגן די קאָלווירטן מיט באָלשעוויסטישע קאַדרען, ארויסוואַרפן פון דאָרטן די שעדיקערישע און אַנטיסאָוועטישע עלעמענטן און פאַרוואַנדלען די קאָלווירטן אין ווירקלעך באָלשעוויסטישע. עס איז נייטיק אַנטשלאָסן אויסבעסערן די פעלערן און כעסרוינעס אין דער אַרבעט פון אונדזערע דאָרפישע פאַרטיי־אָרגאַניזאַציעס, וועגן וועלכע עס האָט גערעדט דער כ׳ סטאַלין. און טאַקע אָט צוליב דעם אַלעם האָט די פאַרטיי געשאַפן פּאָליט־אָפּטיילן בא די מ.ט.ס. און סאָווירטן.

* * *

אינ זײַנ פּאָרטראג װעגנ די צילנ אונ אופגאבעס פונ די פּאָליט-אָפּטײלנ בא די מ.ט.ס. אונ סאָװירטנ האָט כ׳ קאהאנאָװיטש, אפנ פּארײניקטנ יאנװאר-פּלענומ געזעדס װעגנ דעמ, אז א באדײַטנדיקער טײל טוער האָט באטראכט די פּארטײ-ארבעט אפנ דאָרפ שמאָל, ענג, ניט אײַנשליסנדיק אינ דערדאָזיקער ארבעט פראגעס פונ דירעקטער אָנפירונג מיטנ פּראָצעס פונ ערדװירטשאפט, לאנדװירטשאפטלעכער פּראָדוקציע. אינ א געװיסער מאָס איז אזא שטעלונג פונ דער פראגע צו יענער צײַט געדרונגענ פונ דעמ עצעמ לאגע אפנ דאָרפ, בײס דער באלעבאָס איז געװענ דער אײנצל-פּויער. איצט האָט זיך אָבער, זעלבסט-פארשטענדלעך, די לאגע ראדיקאל געענדערט. די גרונט-מאסע פּויערטומ איז פּארײניקט אינ די קאָלװירטנ. מיר דארפנ גיך בײַקומענ די שװעריקײַטנ פונ באהערשנ די װירטשאפט אונ טעכניק פונ די, פּאר די לעצטע יאָרנ געשאפּענע, העכער 200 טויזנט קאָלװירטנ, 5 טויזנט סאָװירטנ אונ 2.446 מאשינ-טראקטער-סטאנציעס. אצינד טרעט דאָך שוינ ארויס, אָנשטאָט דעמ אײנצל-פּויער—א גאנצער סאָװירט, מ.ט.ס., קאָלװירט. אונ קלאָר, אז אינ אזוינע באדינגונגענ מוז די פּארטײ-ארבעט אפנ דאָרפ, װי א קלאל, אײַנשליסנ אינ זיך די אָרגאניזאציע פונ לאנדװירטשאפטלעכע ארבעטנ אונ די אָנפירונג מיט זײ.

מיט דער הילפ פונ די פּאָליט-אָפּטײלנ באקומט די פּארטײ א מעגלעכקײַט דירעקט, קאָנקרעט אונ דיפערענצירט אָנצופירנ מיט יעדנ סאָװירט, מ.ט.ס. אונ קאָלװירט באזונדער, פארײניקנדיק דידאָזיקע פאָרמ פונ אָנפירונג מיט דער אָנפירונג לויט דער טעריטאָריעלער ליניע (צ.ק., קאנטקאָמ, געגנטקאָמ, רײַקאָמ). אָבער דאָס שאפנ פּאָליט-אָפּטײלנ, דאָס דער-נעענטערנ די פּארטײ-אָנפירונג אפנ דאָרפ צו דער װירטשאפט אונ פּראָדוקציע, האָט אומפארמײַדלעך אװעקגעשטעלט אפ א נײַעמ אופנ די פראגע װעגנ דער סטרוקטור פונ דער גאנצער דאָרפישער פּארטײ-אָרגאניזאציע, אינ דער ערשטער רײ די סטרוקטור פונ דעמ אונטערשטנ פּארטײ-רונג—פונ דעמ דאָרפישנ פּארטײ-קעמערל.

די באָלשעװיסטישע פּארטײ האָט שטענדיק געבויט איר אונטערשטנ קעמערל לויטנ פּראָדוציר-פּרינציפּ, „אפנ סמאך פונ אונטערשטע קעמערלעך, װעלכע פארבינדנ די פּארטײ מיט די ארבעטער-מאסנ אונ פארװאנדלענ זי אינ א מעכטיקנ זעלבסטעטיקנ קאָלעקטיװ, װעלכער איז פעיִק צו אָנפירנ מיטנ רעװאָלוציאָנערנ קאמפ פונ די מאסנ" (קאהאנאָװיטש, „פּארטײ אונ סאָװעטנ").

דער פּראָדוציר-פּרינציפּ פונ דער סטרוקטור פונ אונדזער פּארטײ-קעמערל דרינגט ארויס פונ דער האנאָכע, װאָס איז פאָרמולירט געװאָרנ פונעמ כ׳ לענינ נאָך העכער 30 יאָר צוריק: „דער הויפּט-קויעך פונ דער באװעגונג איז אינ דער אָרגאניזירטקײַט פונ די ארבעטער אפ די גרויסע זאװאָדנ... יעדער זאװאָד דארפ זײַנ אונדזערע א פעסטונג".

דער פּראָדוציר-פּרינציפּ פונ דעמ אונטערשטנ פּארטײ-קעמערל שטעלט מיט זיך פאָר דעמ גרונט-פּרינציפּ פונ דער סטרוקטור, װי פונ דער קאָמפּארטײ אינ פארבאנד, אזוי פונ די קאָמפּארטײענ אינ די קאפּיטאליסטישע לענדער.

אינגאנצנ אפ אנ אנדער אופנ האָט די פּארטײ געבויט איר אונטערשטנ פּארטײ-רונג אפנ דאָרפ. אפנ דאָרפ, אינ באדינגונגענ פונ צעשפּליטערטער קלײנײגנטימערישער װירטשאפט אונ פונ אדמיניסטראטיװ-טעריטאָריעלער טײלונג אפ פּויערישע דערפלעך אונ ייִשוּװימ, האָט די פּארטײ ניט געקענט בויענ אירע קעמערלעך לויטנ פּראָדוציר-פּרינציפּ.

אפּנ דאָרפ איז ניט געווען יענע אָרגאניזירטע, קאָנצענטרירטע באזע, וואָס אינ דער שטאָטישער פאבריק, זאוואָד. די באדינגונגען אפּנ דאָרפ האָבנ באשטימט דאָס בויען די פארטיי־קעמערלעכ לויטנ טעריטאָריאַלנ פּרינציפּ.

די אַלגעמיינע באדינגונגען פונ דער אנטוויקלונג פונ דער לאַנדווירטשאפט אינ דעמ־דאָזיקנ פעריאָד, דער באשטאנד און די אָרגאניזאציאָנעלע סטרוקטור פונ די דאָרפישע קעמערלעכ האָבנ אויכ באשטימט דעם אינהאלט פונ זייער ארבעט. די קעמערלעכ האָבנ זיכ געהאט פארנומען הויפּטזעכלעכ מיט פראגעס פונ סאָוועטישער ארבעט. אָט וועלכע ציפער עס ווייַזט די אויספאָרשונג פונ די טאָג־אָרדענונגען פונ די קעמערלעכ אינ דער געוו. כארקאָווער גובערניע: אינ 17 קעמערלעכ זייַנען אינ פארלויפ פונ 3 כאדאָשימ באַטראכט געוואָרנ 507 פראגעס, צווישנ זיי אינערלעכ־פארטייִשע—197, סאָוועטישע—192, בילדונג־ און קאָאָפּעראציע־פראגעס—118.

אזא מינ סטרוקטור און אינהאלט פונ דער ארבעט פונ די דאָרפישע פארטיי־קעמערלעכ האָט אנטשפּראָכנ די אופגאבעס פונ דער פארטיי אינ איר קאמפּ פאר אופשטעלנ די לאַנדווירטשאפט און פארשטארקנ דעמ צוזאמענבונד פונעמ ארבעטער־קלאס מיטנ מיטלפויערטום. אָבער אריבערגייענדיק צום פאנאנדערגעוויקלטנ סאָציאַליסטישנ אָנגריפ איבערנ גאנצנ פראָנט האָט די פארטיי אומפארמייַדלעכ געמוזט שטעלנ די פראגע וועגנ איבערבויען די דאָרפישע פארטיי־אָרגאניזאציע, וועגנ א קער טאָנ זי מיטנ פּאָנעם צו דער פּראָדוקציע. און מיר זעענ טאקע, אז דידאָזיקע פראגע ווערט געשטעלט און פארשארפט אינ די וויכטיקסטע פארטיי־באשטימונגענ וועגנ דער ארבעט אפּנ דאָרפ און אינ דער גאנצער פראקטישער ארבעט.

אינ דער באַשטימונג פונ 16־טנ פארטיי־צוזאמענפאָר איבערנ באריכט פונ צ.ק. אל.ק.פּ.(ב) לייענען מיר:

„דער ברייט־פאנאנדערגעוויקלטער פּראָצעס פונ דער סאָציאַליסטישער רעקאָנסטרוקציע פונעמ דאָרפ רוקט ארויס, מיט א באזונדער שארפקייַט, די אופגאבע פונ שטארקנ די דאָרפישע פארטיי־אָרגאניזאציע. די קוואנטיטאטיווע און קוואליטאטיווע פארשטארקונג פונ דערדאָזיקער אָרגאניזאציע, דאָס שאפנ שטארקע פארטיי־קעמערלעכ אינ די סאָווירטנ, קאָלווירטנ, דאָס פארוואנדלען די סאָווירטנ און קאָלווירטנ אינ אָנשפּאר־פונקטנ פונ דער פארטיי־ארבעט אפנ דאָרפ, דאָס ארייַנציִען אינ דער פארטיי לאַנדווירטשאפטלעכע ארבעטער, באטראקעס און די בעסטע קאָלווירטניקעס, פרויענ און יוגנט אינ די קאָלווירטנ, ווערט אנ אומבאדינגטע פאָרזעצונג פונ דער דערפאָלגרייַכער ארבעט פונ דער פארטיי אינ דער סאָציאַליסטישער רעקאָנסטרוקציע פונ דער לאַנדווירטשאפט״.

גלייַכ נאָכנ 16־טנ פארטיי־צוזאמענפאָר ווענדט דער צ.ק. פונ דער פארטיי די אופמערקזאמקייַט פונ די אָרטיקע אָרגאניזאציעס אפ דער נויטווענדיקייַט איבערצובויען די דאָרפישע פארטיי־אָרגאניזאציעס לויטנ פּראָדוציר־פּרינציפּ, אפנ גרונט פונ די סאָווירטנ און קאָלווירטנ.

אינ ענגער פארבינדונג מיט די פראגעס פונ איבערבויען די דאָרפישע פארטיי־אָרגאניזאציעס לויטנ פּראָדוציר־פּרינציפּ ווערט אויכ אינ די פארטיי־באשטימונגען געשטעלט די פראגע וועגנ איבערבויען די פארטיי־אָנפירונג, דערנעענטערנ זי צום אונטערשטנ פארטיי־רונג, מאכנ זי קאָנקרעט, אָפּעראטיוו, ספּעציאַליזירט און דיפערענצירט. מיר האָבנ

דאָ אין זינען די באַשטימונגען וועגן ליקווידירן די קריַזן (יול 1930), וועגן דער אָרגאַ־ניזאַציאָנעלער איבערבויונג פונעם פאַרוואַלטן אין די סאָווירטן, מ.ט.ס. און קאָלווירטן (סאָף 1931) און וועגן דער פאַנאַנדערשטעלונג פון די פּאַרטייִשע און קאָמיוגישע קויכעס אין די קאָלווירטן און סאָווירטן (מיַ 1931). אין דער לעצטער באַשטימונג ווערט פאָרגע־לייגט ניט צו דערלאָזן, אַז פּאַרטיי־מיטגלידער און קאָמיוגיסטן זאָלן אומצוועקמעסיק אַריבערגעוואָרפן ווערן פון דירעקטער אַרבעט בא דער קאָלווירטישער פּראָדוקציע אָפּ אַנדערע אַדמיניסטראַטיוו־פאַרוואַלטעריש־ווירטשאַפטלעכע אַרבעטן, נאָר פאַרקערט: זיי זאָלן געהאַלטן ווערן בא דער פּראָדוקציע און דעריקער אָפּ די אַנטשיידנדיקע אָפּצווייַגן פון דער קאָלווירטישער פּראָדוקציע.

מיר זעען, אַזוי־אַרום, אַז עס לאָזט זיך זייער לייַכט ציִען פאַרבינדונג־פעדים צווישן די באַשטימונגען פון דער פּאַרטיי וועגן דער אַרבעט אָפּן דאָרף פאַרן פעריִאָד זינט דעם 16־טן פּאַרטיי־צוזאַמענפאָר ביזן פאַרייניקטן יאַנוואַר-פּלענום פון צ.ק. און צ.ק.ק. אַל.ק.פּ.(ב) פון 1933 יאָר. איין באַשטימונג איז לאָגיש און אָרגאַניזאַציאָנעל אַרויסגעדרונגען פון דער אַנדערער. איין באַשטימונג האָט דערגאַנצט די אַנדערע. און אַלע באַשטימונגען, צוזאַמען גענומען, זייַנען אַרויסגעטראָגן און פאַרווירקלעכט געוואָרן אַדאַנק, צוליב און אָפּן סמאַך פון די נייַע באַדינגונגען אָפּן דאָרף און פונעם אַריבערגאַנג צום פאַנאַנדער־געוויקלטן סאָציִאַליסטישן אָנגריף איבערן גאַנצן פראָנט.

מיר זעען, אַזוי־אַרום, אַז די היסטאָרישע באַשטימונג פונעם יאַנוואַר־פּלענום וועגן שאַפן פּאָליט־אָפּטיילן און די באַשטימונג פון 15־טן יונ וועגן דעם קאָלווירטישן קעמערל איז אַ רעזולטאַט דערפון, וואָס דאָס נייַע אין דער אַרבעט פון דאָרף, דער ענדגילטיקער זיג פון דער קאָלווירט־בויונג, פאָדערן אויך נייַע פאָרמעס פון אָרגאַניזאַציע, נייַע מעטאָדן פון פּאַרטיי־אַרבעט. דער טעריטאָריִעלער פּרינציפּ פון אָרגאַניזאַציע פון דער פּאַרטיי אין דאָרף איז שוין ניט גענוגנדיק, ער דאַרף פאַרפולקאָמט ווערן מיטן פּראָדוציר־פּרינציפּ. אין דעם איז אַצינד דער איקער, דאָס וויכטיקסטע. די באַשטימונג פון צ.ק. אַל.ק.פּ.(ב) פון 15־טן יונ 1933 י. „וועגן דער אַרבעט פון די פּאָליט־אָפּטיילן בא די מ.ט.ס., וועגן דעם קאָלווירטישן קעמערל און וועגן די צווישנבאַציִונגען פון די פּאָליט־אָפּטיילונגען און ריַקאָמען״ שטעלט מיט זיך פאָר אַ פאַרענדיקטע פּראָגראַם פון איבערבויען די דאָרפישע פּאַרטיי־אָרגאַניזאַציע לויטן פּראָדוציר־פּרינציפּ.

אין דערדאָזיקער באַשטימונג, ווי באַקאַנט, לייגט פאָר דער צ.ק. דורכצופירן אַזאַ איבערבויונג פון דער דאָרפישער פּאַרטיי־אָרגאַניזאַציע, לויט וועלכער די קאָמוניסטן, וועלכע אַרבעטן אין די קאָלווירטן, דאַרפן זיך אָרגאַניזירן אין אַ זעלבשטענדיקער פּאַרטיי־אָרגאַניזאַציע, און די דאָרפישע קאָמוניסטן, וועלכע אַרבעטן אין די דאָרפישע אַנשטאַלטן, פאַרייניקן זיך אין אַ באַזונדער טעריטאָריִעלער פּאַרטיי־אָרגאַניזאַציע. דיזעלבע באַשטימונג שטעלט אויך פעסט יענע נייַע פאָרמעס פון אָרגאַניזאַציע, מיט דער הילף פון וועלכער די פּאַרטיי דאַרף פאַרווירקלעכן די אָנפירונג מיטן קאָלווירט אין יענעם פאַל, בייס אין גע־געבענעם קאָלווירט פעלט די נייטיקע צאָל קאָמוניסטן פאַרן שאַפן אַ זעלבשטענדיקע פּאַרטיי־קעמערל. די קאַנדידאַטן־גרופּע, דער פּאַרטייִש־קאָמיוגישער יאָדער, די מיטפילנדיקע גרופּע—אָט דאָס זייַנען עס די נייַע פאָרמעס. דאָ דאַרף מען אָבער אונטערשטרייַכן, אַז דער צענטראַלער רונג פון דער איבערבויונג פון דער דאָרפישער פּאַרטיי־אָרגאַניזאַציע איז און פאַרבלייַבט דאָס קאָלווירטישע פּראָדוציר־קעמערל. דאָס איז פון איין זייַט. און פון דער אַנדער זייַט—די דערמאָנטע נייַע פאָרמעס פון אָרגאַניזאַציע (קאַנדידאַטן־גרופּע, פּאַרטייִש־

קאָמיוגישער יאָדער, מיטפילנדיקע גרופע) שטעלנ מיט זיך, ערשטנס, אויך פאָר אַנ אויסדרוק פונ דער איבערבויונג לויטנ פראָדוציר־אויפנ; צווייטנס, אַנ אויסדרוק פונ פארשטאַרקונג פונ דער אָרגאַניזירנדיקער ראָל אונ פאַראַנטוואָרטלעכקייט פונ יעדנ קאָמוניסט אונ קאָמיוגיסט, זאָל ער אפילע זײַנ אינ קאָלווירט אינ אײַנצל צאָל; אונ דריטנס — אַנ אויסדרוק פונ דער נויטווענדיקייט צו פארשטאַרקנ די סיסטעמאַטישע ארבעט מיטנ אומפארטייִשנ קאָלווירטישנ אקטיוו. מאכמעס אָנ דערדאָזיקער ארבעט איז ניט געמאָלט די איבערבויונג פונ דער דאָרפישער אָרגאַניזאַציע ביכלאַל אונ דאָס שאַפנ מיטפילנדיקע־גרופעס ביפראַט.

דער הויפט־כעסאָרנ פונ די דאָרפישע טעריטאָריִעלע פארטיי־קעמערלעך איז זייער אָפגעריסנקייט פונ דער קאָלווירטישער פראָדוקציע אונ פונ די מאַסנ קאָלווירטניקעס. זי טעריטאָריִעלע קעמערלעך, בא וועמענ עס דאָמינירנ די אויסגעלעבטע פאָרמעס אונ מעטאָדנ פונ דער ארבעט אונ וועלכע דערקלערנ זיך אַפ אסאך אָביעקטנ, דרינגענ ניט ארײַנ אינ די פראגעס פונ קאָלווירטישער ווירטשאפט, ספראווענ זיך ניט מיט דער אופגאַבע פונ קאָנקרעטער אָנפירונג מיט יעדנ קאָלווירט באזונדער.

אינגאַנצנ אנדערש שטייט די פראגע דאָרטנ, ווו עס זײַנענ געשאַפנ געוואָרנ קאָלווירטישע פארטיי־קעמערלעך אונ ווו דידאָזיקע קעמערלעך אנטוויקלענ א ווירקלעך באָלשעוויסטישע ארבעט. צום בײַשפיל:

דער קאָלווירט „רויטער ספּעציִאַליסט" (זאָנע פונ דער ערשטער מינסקער מ.ט.ס.) איז בייס דער פריִלינגדיקער פארזיי־קאמפאניע באדײַטנדיק געווענ אָפּגעשטאַנענ, געשלעפט זיך אינ עק, די ארבעט־דיסציפלינ איז געווענ אוועקגעשטעלט נידעריקער פאַר יעדער קריטיק. דידאָזיקע לאַגע האָט געדויערט ביזנ ארײַנמישנ זיך פונ פּאָליט־אָפּטייל, ביז דער איבערבויונג פונ דער פארטיי־אָרגאַניזאַציע. נאָר אָט איז אינעם קאָלווירט געשאַפנ געוואָרנ א זעלבשטענדיק פראָדוציר־קעמערל. אַפ דער צונויפגערופענער אָפענער פארטיי־פארזאמלונג פונעם קעמערל איז דערקלערט געוואָרנ א שלאָגלערישער פינפטאָג אַפ צו ליקווידירנ דעם דורכרײַס אינ פארזיי. צו דער בריגאַדע זײַנענ צוגעפעסטיקט געוואָרנ קאָמוניסטנ, עס איז ארויסגעלאָזנ געוואָרנ א רויטע אונ שווארצע ברעט. די רעזולטאַטנ האָבנ לאַנג ניט געלאָזנ וואַרטנ אַפ זיך. די אויסארבעטונג־נאָרמעס האָבנ זיך גיך געהייבנ, אַפ דער ארבעט האָט מענ גענומענ ארויסגיינ צו דער צײַט. דער קאָלווירט האָט דערפאָלגרײַך פארענדיקט דעם פארזיי אינ דעם אײַנגעשטעלטנ פונ דער פארטיי טערמינ.

אזא איז דער קאָנקרעטער רעזולטאַט פונ דער איבערבויונג לויטנ פראָדוציר־סימענ. די דירעקטע פארבינדונג אונ אָפּהענגיקייט פונ דער קאָלווירטישער פראָדוקציע פונעם צושטאַנד פונ דער פ א ר ט י י ־ א ר ב ע ט איז דאָ באשײַמפערלעך מאַמעש מיט די הענט אָנצוטאַפנ.

מיר האָבנ שוינ אזויפיל בײַשפילנ, וואָס דערווײַזנ, אַז קאָנקרעטע אָנפירנ מיט יעדנ קאָלווירט באזונדער, פארשטאַרקנ די אָרגאַניזירנדיקע ראָל אונ די פאַראַנטוואָרטלעכקייט פונ יעטווידנ קאָמוניסט־קאָלווירטניק אונ קאָמיוגיסט־קאָלווירטניק איז מעגלעך בלויז אַפנ גרונט פונ שאַפנ אינ די קאָלווירטנ פארטייִשע פראָדוציר־קעמערלעך, וועלכע זײַנענ ענג פארבונדנ מיט די קאָלווירטישע מאַסנ, ווייסנ גוט די קאָלווירטנ אונ כאַפנ ארום מיט זייער ווירקונג אַלע פראָדוציר־רונגענ.

מ. עריק

# סטענדאַל

(1933—1783)

(פאָרזעצונג)

(צו דער פּראָבלעם פון רעאַליזם און ראָמאַנטיזם אין דער בורזשואַזער ליטעראַטור)

## 7. רעאַליזם און ראָמאַנטיזם אין סטענדאַלס שאַפן

ראָמאנטיזם איז א גרונט־שטריך פון סטענדאלס אידעאָלאָגיע. ער דריקט זיך אויס ניט בלויז אין יענער פּאָזיציע, וואָס סטענדאל האָט פארנומען אין די ליטעראַרישע שטרייַטן פון זייַן צייַט; ער קומט צום אויסדרוק ניט בלויז אין סטענדאלס עסטעטישע אָנשויונגען. דער קליינבירגערלעכער ראָמאנטיזם איז כאראקטעריסטיש פאר דער גאנצער וועלט־אָנשויונג סטענדאלס, פאר זייַנע פּאָליטישע, עקאָנאָמישע, עסטעטישע, שעפערישע פּאָזיציעס. דערדאָזיקער ראָמאנטיזם איז אָבער אומפארמייַדלעך דיקטירט געוואָרן דורך יענער היסטאָרישער סיטואציע, אין וועלכער עס איז ארייַנגעשטופּט געוואָרן דאָס פראנצויזישע קליינבירגערטום אין פּעריאָד 1815—1848, ווי א קלאס, קעגן וועלכן עס איז געווען די היסטאָרישע ווירקלעכקייַט, ווי א קלאס, וועמעס גרויסע פּאָליטישע צייַט—1793—האָט שוין אָנגעהערט צו דער פארגאנגענהייַט און בעשומויפן ניט געקאָנט איבערגעחזרט ווערן,— סייַדן אין דער פאָרם פון א פארס, אָנשטאָט א ווירקלעכער גרויסער היסטאָרישער טראגעדיע.

דער פּאָליטישער ראָמאנטיזם פונעם פראנצויזישן קליינבירגערטום אינעם פּעריאָד 1815—1848 דריקט זיך אויס, צום בייַשפּיל, אינעם פאנאנדערבלי פון דער באָנאפּארטיסטישער לעגענדע. אין די צייַטן פון דער רעסטאווראציע־מאָנארכיע מיט דער הערשאפט פונעם אגראר־קאפּיטאל, אין די צייַטן פון דער יול־מאָנארכיע מיט דער הערשאפט פון פינאנצ־קאפּיטאל דערשייַנט נאפּאָלעאָן פאר דעם קליינבירגערטום, ווי די פארקערפּערונג פון די טראדיציעס און זיגן פון דער גרויסער פראנצויזישער רעוואָליוציע. ערשט, „ווען די קייזערלעכע מאנטיע איז געפאלן אפ די פּלייצעס פון לוי־באָנאפּארט, איז נאפּאָלעאָנס בראָנזענע סטאטוע אראָפּגעפאלן פון דער הויך פון דער וואנדאָם־קאָלאָנע". ערשט זינט דער צווייטער אימפּעריע איז פאָרגעקומען דער „שארפער ריס מיט דעם טראדיציאָנעלן פאָלק־גלויבן, די גרויסע גייַסטיקע איבערקערעניש... און די פראנצויזישע ליטעראטור האָט מיטן וואפן פון היסטאָרישער פאָרשונג, קריטיק, סאטירע און שארפזין ענדגילטיק פארענדיקט מיט דער נאפּאָלעאָנישער לעגענדע" (מארקס, האקדאָמע צום 18־טן בריומער פון יאָר 1869).[1]

[1] אָט ווי סטענדאל אנטפּלעקט די סאָציאלע וואָרצלען פון דער נאפּאָלעאָנישער לעגענדע אין „פּאָלק־רויט און שווארץ", א שמועס פון צוויי ארבעטער).
— נו, אָט, סע קומט אויס צו גיין דינען, מע האָט דערקלערט א נייַעם פּריזיוו.

דער פּאָליטישער ראָמאַנטיזם פונעם פראַנצויזישן קליינבירגערטום אין פּעריאָד 1815—1848 דריקט זיך ווײַטער אויס אינעם „פאַרשווערן די טויטע“, אינעם אַרויסרופן די גײַסטער פון די גרויסע מענטשן פון 1793, אין יענעם סכום איליוזיעס, קליינבירגערלעכע אוטאָפּיעס און מאַסקירונגען, וואָס ברענגען צום אַנטשטיין פון דער צווייטער אויסגאַבע פון די מאָנטאַניאָרן אין די יאָרן 1848—1851, צו דער פּראָגראַם און טאַקטיק פון לעדריו־ראָלענס ראַדיקאַל־דעמאָקראַטישער פּאַרטיי. די געשיכטע האָט זיך איבערגעכאַזערט, דאָס מאָל שוין ווי אַ פאַרס: „קאָסידיערו אָנשטאָט דאַנטאָנען, לוי בלאַנ אָנשטאָט ראָבעספּיערן, די מאָנטאַניאָרן פון 1848—1851 אָנשטאָט די מאָנטאַניאָרן פון 1789—1795“ (מאַרקס).

דער עקאָנאָמישער ראָמאַנטיזם פון דעם פראַנצויזישן קליינבירגערטום אין פּעריאָד 1815—1848 איז געקומען צום אויסדרוק אין די רעאַקציאָנערע און אוטאָפּישע טעאָריעס פון אַ סיסמאָנדי, פון אַ לוי בלאַנ און אַנד., וואָס האָבן אויסגעדריקט די מוירע פון קליינבירגערטום פאַר דער פאַנאַנדערוויקלונג פון קאַפּיטאַליזם, און האָבן געשטרעבט מיט געוואַלד אַרײַנקוועטשן די מאָדערנע פּראָדוציר־מיטלען אין די ראַמען פון די אַלטע עקאָנאָמישע פאַרהעלטעניש, וואָס זײַנען דורך זיי שוין צעשטערט געוואָרן אָדער האָבן געדאַרפט צעשטערט ווערן.

אָבער אויך פאַר סטענדאַלן אין אַלע זײַנע שריפטן איז כאַראַקטעריסטיש די נאַפּאָלעאָנישע לעגענדע, דאָס אַרויסרופן די גײַסטער פון די גרויסע מענטשן פון 1793, די מוירע פאַרן אינדוסטריעלן קאַפּיטאַליזם, די אידעאַליזאַציע פון אַלטע, פּאַטריאַרכאַלע עקאָנאָמישע פאַרהעלטענישן.

ענג דערמיט איז פאַרבונדן סטענדאַלס ליטעראַרישער ראָמאַנטיזם, דער ראָמאַנטיזם, וואָס דרינגט אַדורך ניט נאָר זײַנע טעאָרעטיש־עסטעטישע פּאָזיציעס, נאָר אויך זײַנע ראָמאַנען, כראָניקעס און נאָוועלן. דער אָפּקער פון דער פראַנצויזישער ווירקלעכקײַט דריקט זיך אויס בײַ אים אין אַ קולט פון איטאַליע, אין אַ לעגענדאַרער פאָרשטעלונג, וואָס אַנטשטייט בײַ אים וועגן איטאַליענישן פאָלק־כאַראַקטער, איטאַליענישע זיטן, איטאַליענישער קונסט. אין איטאַליע גופא איז אים צום ליבסטן די רענעסאַנס־צײַט, און אַזוי־אַרום אַנטשטייען סטענדאַלס רענעסאַנס־כראָניקעס, סטענדאַלס „געשיכטע פון דער מאָלערײַ אין איטאַליע“. אַפילו אין זײַן ראָמאַן „פּאַרמער קלויסטער“, וואָס באַהאַנדלט דעם אָנהייב 19-טן י. ה., זײַנען די איטאַליענישע פאַרהעלטענישן שטאַרק ראָמאַנטיזירט, שטאַרק פּריזירט אינעם אַספּעקט פון 15—16־טן י. ה. אינעם ראָמאַן זײַנען קונציק אַרײַנגעוועבט אַ ריי איטאַליענישע רענעסאַנס־כראָניקעס, און ביפראַט די כראָניקע וועגן די יוגנטלעכע אַוואַנטיורעס פון דעם פּויפּסט פּאַוועל III פאַרנעזע. „איך בין פאַרליבט אין איטאַליענישן מיטלאַלטער“—דערקלערט סטענדאַל. דער אָפּקער פון דער מאָדערנער ווירקלעכקײַט, די פאַרליבטקײַט אין מיטלאַלטער—איז אָבער אַ טיפּישער ראָמאַנטישער שטריך.

---

— וועט יענער וואָלט געלעבט—פאַרוואָס ניט גיין? דאַן האָט אַ מוליער בעקאָנט ווערן אַן אָפיצער, ווערן אַ גענעראַל, דאָס פלעגט פּאַסירן.

— ווייסט זיך איצט דערוואַרטן. איצט גייען דינען בלויז אָרעמעלײַט. ווער ס'האָט די מאַטביי, טראַכט, באָרניט צו גיין דינען.

— ווער ס'איז געבאָרן געוואָרן אומגליקלעך, בלײַבט עס דעם גאַנצן לעבן, אָט איז דיר אַלץ.

— צי איז עס דען עמעס, וואָס מע זאָגט, אַז יענער איז געשטאָרבן?

— דעמדאָזיקן קלאַנג פאַרשפּרייטן די רײַכע לײַט, יענער האָט זיי גוט אָנגעשראָקן.

אָבער אויכ אינ די גרויסע ראָמאַנענ, וואָס סטענדאַל האָט געגעבנ פונעמ פראַנצויזישנ לעבנ פונ זײַנ צײַט, שטייענ די הויפּט־העלדנ אינ א ראָמאַנטישער אָפּאָזיציע צו דער ווירקלעכקײַט, וואָס רינגלט זיי ארומ. ווי זשוליענ סאָרעל האָבנ זיי זיכ צעבונטעוועט קעגנ דער גאנצער געזעלשאפט. ס'ראָוו פילנ זיי זיכ איזאָלירט, אָפּגעריסנ פונ זייער קלאַס אונ זיי פאַראַכטנ ניט נאָר זייערע סאָנימ, נאָר אויכ זייערע קלאַסנ־ברידער, פונ וועלכע עס האָט געקענט קומענ פאַר זיי הילפ אונ אונטערשטיצונג. שוינ זאָליא האָט באמערקט, אז דאָס זײַנענ אויסנאַמ־טיפּנ, אויסנאַמ־פיגורנ. זייער „גלענצנדיקע איזאָליאַציע" באַטײַט אָבער אויכ די אומפאַרמײַדלעכקײַט פונ זייער מאַפּאָלע, פונ זייער אונטערגאַנג. עס גייענ אונטער אונ פאַלנ אינ קאַמפ, פאַרלירנדיק איינס נאָכנ אנדערנ זייערע אילוזיעס, זשוליענ סאָרעל, ליוסיענ לעווענ, פאַבריס, אָקטאַוו דע־מאַליוועր, מאַטילדע דע לאַמאָל, וואַנינאַ וואַניני. זייער בונטאַרישקײַט איז אַנ אָנמעכטיקער קריצנ מיט די ציינ, אונ גיסט זיכ אויס אינ ווילדע, פאַנטאַסטישע טאַטנ. ווי אויסגערעכנט ס'זאָל ניט זײַנ דער יונגער סאָרעל אינ זײַנ דראַנג צו קאַריערע, אינ זײַנ קאַלטבלוטיקער באַציִונג צו זײַנע געליבטע,—ענדיקט ער מיטנ שאָס אינ דער קירכ, וואָס קערט איבער אונ מאַכט צונישט אַלע זײַנע ביז איצטיקע פּלענער אונ כעשבוינעס.

די גרויסע גאַלעריי סטענדאַלישע פּערסאָנאַזשנ פאַלט זיכ פאַנאַנדער, סאָפּקאָלסאָפּ אינ דרײַ גרויסע גרופּירונגענ: די גרופּע ראָמאַנטישע העלדנ, מיט ברויזנדיקע לײַדנשאַפטנ, מיט שטאַרקנ ווילנ—וואָס לײַדנ אָבער א קאַטאַסטראָפע אינעמ צונויפּפּראַל מיט דער בלינדער וואַנט פונ דער ווירקלעכקײַט; די מאַסע קליינע מענטשעלעכ, וואָס מאַכנ אינ דער שטיל זייערע געשעפטנ, נוצנ אויס יעדע געלעגנהײַט, ביכדיי אומבאַמערקט, גנייוויש זיכ א רוק טאָנ פאָרויס, ניט מיִעסנדיק זיכ פאַר קיינ שומ פאַרברעכנ, אויב ער איז בלויז געדעקט דורכנ לעגאַלקײַט־שלייער פונ דער עקזיסטירנדיקער אָרדענונג. א דריטע קאַטעגאָריע, ענדלעכ, זײַנענ די ס ק ע פּ ט י ק ע ר—גראַפ מאָסקאַ אינ „פּאַרמער קלויסטער", דער אַלטער לעווענ אינ „רויט אונ ווײַס"—אָט־אָ די האָבנ שאָלעמ געמאַכט מיט דער וועלט, ניט אָפּשטעלנדיק זייער קריטיק אונ פאַראַכטונג צו איר; זי גיסט זיכ אָבער אויס אינ א ציניש מאַכ מיט דער האַנט אַפּנ ארומ, אינעמ געדאַנק, אז די וועלט מיט אירע אָרדענונגענ וועט מענ שוינ ניט איבערמאַכנ. דער ראָמאַנטישער יִיעש אונ די דערמיט פאַרבונדענע ספּייקעס צווינגענ סטענדאַלנ זיכ אופמערקזאַמ צוצוהערנ אונ נאָטירנ די געדאַנקענ פונ אָט דער גרופּע העלדנ—זיי זײַנענ די מעפּיסטאָס פונ סטענדאַלס פאַוסטישע פיגורנ, די שאָטנס, וואָס גייענ נאָכ סטענדאַלס ראָמאַנטישע טרוימער. אויב פונ די סאָרעלס, „פונ די פּויערימ, וואָס האָבנ זיכ צעבונטעוועט קעגנ זייער נידעריקער לאַגע אינ דער געזעלשאַפט" („רויט אונ שוואַרצ"), עפענענ זיכ אויסבליקנ צומ רעוואָליוציאָנערנ אונטערוועלט, באַדײַטנ די לעווענס אונ מאָסקאַס יענע דינגע, נאָכ ניט צעריסענע פעדימ, וואָס קאָנענ סטענדאַלנ צוריקפירנ אַפנ שויס פונ דער בורזשואַזער געזעלשאַפט, יענע ספּייקעס, וואָס קאָנענ דעמ קליינבירגער אינ אַנטשיידענעמ מאָמענט צוריקשלײַדערנ אַפ יענער זײַט פונ דער באַריקאַדע, אינעמ לאַגער פונ דער רעאַקציאָנערער בורזשואַזיע.

גלײַכצײַטיק איז אָבער סטענדאַל אָנ שומ סאָפעק א גרויסער ר ע א ל י ס ט י ש ע ר שרײַבער. וואָרעמ ראָמאַנטיק שליסט ניט אויס רעאַליסטישע עלעמענטנ, ביפּראַט די קליינבירגערלעכע בונטאַרישע ראָמאַנטיק. רעאַליסטישע עלעמענטנ זײַנענ פאַראַנ אויכ אינ הוגאָס שאַפנ, זיי זײַנענ פאַראַנ אַפילע אינ „נאָטר דאַמ", ניט ריידנדיק שוינ פונ דער גרויסער עפּאָפּייע פונ „די עלנטע". זיי זײַנענ אָנ א פאַרגלײַכ שטאַרקער אינ סטענדאַלס

שאפן. דער רעאַליזם פון דער קליינבירגערלעכער ראָמאַנטיק ווערט באַשטימט דורכ יענער קריטישער פּאָזיציע, וואָס זי פאַרנעמט לעגאַבע דער קאַפּיטאַליסטישער געזעלשאַפט. סטענדאַלס מער ראַדיקאַלע פּאָליטיש־קלאַסאָווע פּאָזיציעס האָבנ געבראַכט צו א שאַרפערער קריטיק פונ ד'ער קאַפּיטאַליסטישער געזעלשאַפט אינ פאַרגלייַכ מיט הוגאָ, צו א מער ניכטערער באַציִונג צו די בורזשואַזע פאַרהעלטענישנ, צו א מער קאָנסעקווענטנ אַראָפּרייַסנ „אַלע אונ קאָלערליי מאַסקעס". אַפּ אַזויפיל איז סטענדאַל אָנ א פאַרגלייַכ רעאַליסטישער פונ הוגאָ, אונ נאָר דאָ, „אינעם שאַרפזיניקנ אויפדעקנ די סטירעס אינ די מאָדערנע פּראָדוציר־פאַרהעלטענישנ, אינעם באַווייַזנ די צעפאַלונג פונ אַלע זײטנ, אַלטע פאַמיליע־באַציִונגענ, אַלטע נאַציאָנאַליטעטנ" (קאָמוניסטישער מאַניפעסט), נאָר דאָ איז סטענדאַל רעאַליסטיש אונ בעעמעס פּראָגרעסיוו. מאַרקס, ענגעלס, לענינ האָבנ אינ דעם געזענ דעם איינציקנ פּראָגרעסיוונ שטריכ בא אַזעלכע קליינבירגערלעכע ראָמאַנטיקער, ווי סיסמאָנדי, אָדער ווי די היימישע רוסישע סיסמאָנדיסטנ—די פאָלקיסטנ. דער ווערט פונ דער קליינבירגערלעכער קריטיק פונ קאַפּיטאַליזם ווערט אָבער געמינערט דורכ דעם, וואָס זי ווערט ניט דערפירט אונ קענ ניט דערפירט ווערנ ביזנ סאָפ, וואָס דער קאַפּיטאַליזם ווערט קריטיקירט ניט פונ פאָרויסגעשריטענע פּאָזיציעס, נאָר פונ די פּאָזיציעס פונ נעכטנ, פונ דער פאַרגאַנגענהייַט, אונ אויכ צו סטענדאַלנ קענ אָנגעווענדעט ווערנ די לענינישע כאַראַקטעריסטיק: „ער פאַרגלייַכט די קעגנוואַרט מיט דער פאַרגאַנגענהייַט, אונ ניט מיט דער צוקונפט, ער דערווייַזט „די אייביקע נויטנ פונ דער געזעלשאַפט" מיט דער הילפּ פונ רויִנעג, אונ ניט דורכ די טענדענצנ פונ דער נייַסטער אַנטוויקלונג". (באַנד 2, ערשטע אויסגאַבע, 254). אויכ סטענדאַל האָט זיכ געפרייט מיט דער אָפּגעשטאַנענקייַט פונ פראַנקרייַכ, איטאַליע אינ פאַרגלייַכ מיט ענגלאַנד, אויכ בא אים האָט די קריטיק פונ דער קאַפּיטאַליסטישער געזעלשאַפט געפירט—אונ דאַסמאָל שוינ בוכשטעבלעכ—צום קולט פונ די רוימישע רויִנעג, אויכ בא אים האָט די קריטיק פונ דער ווירקלעכקייַט פונ זייַנ צייַט זיכ צוזאַמענגעפלאָכטנ מיטנ רעאַקציאָנערנ אָפּקער פונ דערדאָזיקער ווירקלעכקייַט. אַזוי־אַרום זייַנענ רעאַליזם אונ ראָמאַנטיזם געווענ א פעסטע, געשלאָסענע סטירעוודיקע איינהייַט אינ סטענדאַלס שאַפנ.

די ראָמאַנטישע עלעמענטנ אינ סטענדאַלס שאַפנ האָבנ ניט גרויס געמאַכט זייַנ קונסט—פאַרקערס, זיי האָבנ זי געשלעפּט אַפּ צוריק, אַפּ אַראָפּ. עס איז ניט געווענ קיינ פרידלעכער צוזאַמענלעבנ פונ ראָמאַנטיזם אונ רעאַליזם אינ סטענדאַלס קונסט—פאַרקערט, זי איז פאַרווירקלעכט געוואָרנ אינ אָנ א שיר סטירעס, אונ ניט טאָמיד האָט דערדאָזיקער קאַמפּ געבראַכט צו א רוק פאָרויס—אָפּט האָט ער געשלעפּט אַפּ צוריק, געבראַכט קינסטלערישע דורכפאַלנ. בא אַסאַכ שרייַבער איז ראָמאַנטיזם געווענ דער ערשטער עטאַפּ פונ זייער שאַפנ, נאָכ וועלכנ זיי זייַנענ אריבער צום רעאַליזם—אַזוי, צ. ב. פּושקינ, גאָגאָל, פלאָבער. סטענדאַל האָט זיכ אָבער זייַנ גאַנצ לעבנ ניט באַפרייַט פונ ראָמאַנטיזם. ראָמאַנטיזם אונ רעאַליזם פלעכטנ זיכ צונויפ אַפּנ גאַנצנ שטעטעכ פונ זייַנ שאַפנ, אונ אינ יעדנ איינצלנעמ ווערק זייַנעמ. סטענדאַלס בעלעטריסטיק הייבט זיכ אָנ מיטנ ביַיראָניסטיש־ווערטעריסטישנ „אַרמאַנס" (1827) אונ ווערט פאַרענדיקט מיטנ רוסאָיִסטישנ „לאַמיעל" (1839—1842). צום סאָפ פונ זייַנ לעבנ פאַרשטאַרקנ זיכ נאָכ די ראָמאַנטישע עלעמענטנ אינ זייַנ שאַפנ.

דער איבערגעפלעכט פונ ראָמאַנטישע אונ רעאַליסטישע עלעמענטנ דרינגט אַדורכ סטענדאַלס עצעם שפּעטערישנ מעטאָד. סטענדאַל, דער געטרייַער טאַלמיד פונ דער פראַנצויזישער אויפקלערונג פונ 18־טנ י. ה., היט איינ א ריי אירע שפּעטערישע פאָרשריפטנ.

אינײנעם מיט די אופקלערער שטרײַכט אונטער סטענדאל די דאָמינאנטע פון דעם אינהאלט, די פאָרם דארף זײַן אונטערגעוואָרפן דעם אינהאלט און ניט פארקערט. די ראָלע פון דער פאָרם איז א סובאָרדינירטע, זי דארף גענוג אנטשפרעכן און אויספילן די צילן פון דעם ווערק, און ווען זי עמאנציפירט זיך, ווען זי שטופט זיך ארויס אין פאָדערגרונט, ווען עס אנטשטייט דער אזוי-גערופענער „געביטערישער סטיל" (style impèrieux), איז עס „ווי א דינער, וואָס האָט באקומען אן אופטראג, און אָנשטאָט קלאָר מעלדן דעם אָנזאָג פון זײַן באלעבאָס, וויל ער זײַן אָנגענעם און פארנעפּלט דאָס, וואָס ער האָט צו זאָגן". (סטענדאלס קאָרעספּאָנדענץ, באנד 2, ז. 245). „עס טויג ניט, ווען דער סטיל לאָזט זיך באמערקן צוליב זײַן בליצנדיקער שײנקײַט, צוליב זײַן שארפזין אין יעדן מאָמענט, ד. ה., ווען ער שטרעבט אָפּווענדן דעם לייענער פון יענער אופמערקזאמקײַט, וואָס דארף געהערן אין סאַך צו די זאכן". דער סטיל פון א ווערק דארף זײַן וואָס אײנפאכער: „מע דארף האָבן אסאך מוט ביכדיי צו וואגן זײַן אײנפאך, פונקט ווי צו וואגן זײַן זיך אלײנ" (דאָרט, 246). דעמדאָזיקן לאָזונג פון פּאָשטעט, דורכזיכטיקן סטיל קליידט סטענדאל אָפּט אין פאראדאָקסאלע זאצן: מע דארף שטרעבן זײַן אזוי קלאָר, ווי דער ציווילער קאָדעקס: „שרײַבנדיק דעם „פּארמער קלויסטער", ביכדיי צו כאפּן דעם טאָן, פלעג איך יעדן אינדערפרי לייענען צוויי—דריי זײַטן פון דעם ציווילן קאָדעקס, ביכדיי צו זײַן טאָמיד נאטירלעך". (בריוו צו באלזאקן, דאָרט, ז. 295). „איך וויל ניט דורך קינסטלעכע מיטלען פאנגען די נעשאָמע פון לייענער". די פאָדערונג פון א קלאָרן, דורכזיכטיקן סטיל האָט בא סטענדאלן אן אויסגעשפּראָכענעם געזעלשאפטלעך־ליטעראַרישן שפּיץ. אומצאָליקע מאָל כאזערט איבער סטענדאל, אז מיט אָט די לאָזונגען גייט ער קעגן דעם שטראָם: „ווען מע נעמט די פעדער, ביכדיי צו שרײַבן א בוך, דארף מען זיך דעצידירן: אָדער געפעלן ווערן די מענטשן, וועמעס פּאָטער פלעגט קויפן אן אויסגאבע פון וואָלטערן און זיי לייענען, אָדער געפעלן ווערן אלע אופגעקומענע גווירים אָדער די, וואָס שטרענגען אָן אלע קויכעס רײַך צו ווערן". (דאָרט, 231). ער גופא וויל זיך האלטן בא דעם געשמאַק פון די מענטשן, וואָס זײַנען געקומען נאָך וואָלטערן, בא די קאנאָנען פון דעם רעוואָליוציע־דאָר. זײַן לאָזונג פון „פּראָסטע רייד" איז אין ערשטער ליניע געווענדעט קעגן דער שאטאָבריאן־שול. די קלוימערשטע רײַכקײַט אין אויסדרוק פון דער שאטאָבריאן־ריכטונג באדײַט לויט סטענדאלן אין טאָך די דעגראדאציע פון דער פאָרם פון דער פראנצויזישער ליטעראטור. „דער סטיל פונעם הערן שאטאָבריאן און פונעם הערן ווילמען שײַנט מיר צו זאָגן: 1. אסאך אָנגענעמע קלײניקײַטן, וואָס זײַנען אָבער לאכלוטן אומנוצלעך; 2. אסאך קלײנע פאלשקײַטן, וואָס זײַנען אָנגענעם צו הערן". עס איז אינטערעסאנט דערמיט צו פארגלײַכן דעם אורטייל פון קארל מארקס וועגן שאטאָבריאַנען: „איך האָב זיך אָנגעשטויסן אויך אפן כאָשעוון שאטאָבריאן, דעמדאָזיקן שיינ־רעדנער, וואָס האָט פאריײניקט אפן סאמע עקלדיקן אופן דעם אריסטאָקראטישן סקעפּטיציזם און וואָלטעריאניזם פון 18־טן י. ה. מיטן אריסטאָקראטישן סענטימענטאליזם און ראָמאנטיזם פון 19־טן י. ה. נאטירלעך, האָט אין פראנקרײַך דידאָזיקע פארבינדונג, ווי א סטיל, געמוזט שאפן אן עפּאָכע, כאָטש אין דעם סטיל גופא וואָרפט זיך די פאלשקײַט אָפּט אין די אויגן, ניט קוקנדיק אף אלע ארטיסטישע קונצן" (באנד 22, ז. 61 [1]). אין דעם שוין ציטירטן בריוו צו באלזאקן שרײַבט סטענדאל: „ווען דער פּארמער קלויסטער" וואָלט איבערזעצט געוואָרן אינעם הײַנטיקן

---

[1]) פארגל. אויך יענע אָפּשאצונג, וואָס מארקס גיט שאטאָבריאַנען אין באנד XXIV, ז. 425.

מאָדערנעם פראַנצויזיש, וואָלט זײַן דערפאָלג געווען זיכער; אָבער ביכדיי אויסצודריקן דעם אינהאַלט פון די הײַנטיקע צוויי בענדער, וואָלט מען באַדאַרפט האָבן דרײַ אָדער פיר בענדער".

אַסאַך סטיל־קאָמפּאָנענטן, וואָס זײַנען שטאַרק אויפגעשוואָלן אין דער ערשטער העלפט פון 19־טן י. ה., ביפראַט זינט שאַטאָבריאַנען, האָבן בא סטענדאַלן געפונען אַ קנאַפּע אויפמערקזאַמקײַט. ענלעך ווי דער גרעסטער טייל אויפקלערער, האָט סטענדאַל זעלטן געגעבן דעטאַלע פּייזאַזש־שילדערונגען. און ער האָט גראָד געהאַט כוש פאַר נאַטור. אין זײַנע בריוו און אויטאָביאָגראַפיעס פאַרצייכנט ער אָפט יענע גרויסע האַנאָע, וואָס ס'גיט אים דער נײַער לאַנדשאַפט. „די פּייזאַזשן האָבן ווי מיט אַ סמיטשיק געשפּילט אַף מײַן נעשאָמע"—פאַרצייכנט סטענדאַל אין זײַן „לעבן פון אַנרי ברױליאַר". אין זײַנע ווערק גופא פעלן אָבער ס'ראָוו ברייטערע פּייזאַזש־שילדערונגען. אויב „רויט און שוואַרץ" הייבט זיך אָן מיט אַ קורצער שילדערונג פון דער געגנט פון ווערייער, פונעם הויכן באַרג איבער דער שטאָט, האָט עס אַ שײַכעס בלויז צום טײַכל, וואָס שטראָמט פונעם באַרג און באַוועגט די האָלץ־זעגערײַ פון זשוליענס פאָטער. האָבנדיק אָנגעשריבן דעם גרעסטן טייל פונעם ראָמאַן „לאַמיעל", כאַפּט זיך סטענדאַל, אַז מע וואָלט געדאַרפט געבן אין אָנהייב ראָמאַן אַ שילדערונג פון דעם נאָרמאַנדישן פּייזאַזש. אינעם בריוו צו באַלזאַקן שרײַבט סטענדאַל: „מע זאָגט מיר זינט אַ יאָר, אַז מע דאַרף פון צײַט צו צײַט לאָזן אָפּרוען דעם לייענער, באַשרײַבנדיק פּייזאַזשן, קליידונג און אַז. וו. דידאָזיקע זאַכן האָבן אַף מיר אָנגעיאָגט אַזאַ אומעט בא די אַנדערע שרײַבער!". דעם פּייזאַזש האָט סטענדאַל, ווײַזט אויס, געהאַלטן פאַר אַ דריטראַנגיקע זאַך אין אַ ווערק, און אַזוי אויך אַנדערע באַשרײַבונג־מיטלען: פּאָרטרעט, אינטעריער־שילדערונגען א.א.וו. אין „לאַמיעל" פאַרצייכנט סטענדאַל אין אַ פוסנאָטע (זײַט 194), אַז מע דאַרף אַרײַנשטעלן אין טעקסט דעם פּאָרטרעט פונעם הויפּטהעלד, פעדאָר.

סטענדאַל ווײַזט אַרויס אויך אַ קנאַפּע אויפמערקזאַמקײַט צום סיוזשעט, צום סיפּערהאַמײַסע פון זײַנע ווערק. אין יעסאָד פון זײַן „פּאַרמער קלויסטער", פון זײַן „אַבאַטיסע אין קאַסטראָ" ליגן אייניקע איטאַליענישע כראָניקעס. זײַנע איטאַליענישע רענעסאַנסדערציילונגען זײַנען סטיליזירטע און געקירצטע באַריכטן פון 15—16־טן י. ה. דער סיוזשעט פון „רויט און שוואַרץ" איז קאָנסטרויִרט אַפן סמאַך פון צײַטונג־באַריכטן וועגן אַ סענסאַציאָנעלן פּראָצעס, וואָס איז פאָרגעקומען אין יאָר 1827—1828; אַ געוויסער אַנטואַן בערטע, אַ זון פון אַ באַלמעלאָכע, האָט זיך פאַרליבט אין פרוי מישאָ, אין וועמעס שטוב ער איז געווען אַ לערער, ער האָט צוליב אייפערזוכט אין איר געשאָסן אין קירך און זי פאַרוווּנדעט, ער איז פאַרמישפּעט געוואָרן צום טויט און איז גיליאָטינירט געוואָרן דעם 23־טן פעברואַל 1828 י. אַף דעם סמאַך שרײַבט קאַזימיר סטריִענסקי: „סטענדאַל פאַרמאָגט ניט קיין פאַנטאַזיע. אָט־אָ דער כיסאָרן פירט אים צום פּלאַגיאַט, אָבער דערדאָזיקער פּלאַגיאַט איז ניט וווּלגאַר". דאָס איז דער שטאַנדפּונקט אויך פון אַ רײ אַנדערע פאָרשער (אַשטייגער סענט־בעוו, בלום א. א.). פון אַזאַ מין שטאַנדפּונקט איז אויך דאָסטאָיעווסקי אַ שרײַבער אָן אַ פיצל פאַנטאַזיע און אַ וויסטער פּלאַגיאַטער. דער אויטער, וואָס האָט פאַרפאַסט דעם „פּאַרמער קלויסטער", האָט גראָד געהאַט זייער אַ רײַכע פאַנטאַזיע. דער סיוזשעט האָט אָבער געשפּילט אַ סובאָרדינירטע ראָלע אין סטענדאַלס שעפערישן מעטאָד. דער שווערפּונקט ליגט לויט סטענדאַלן אין די כ א ר א ק ט ע ר ן. דאָס איבעריקע איז שוין ניט וויכטיק, ניט מאַמאָשעסדיק. „צוערשט די באַשרײַבונגען פון דרײַ כאַראַקטערן—

פּאַרציכנס. סטענדאַל אין דעם פּלאַן פון אַ ראָמאַן—פון די כאַראַקטערן וועלן זיך באַקומען געשעענישן... די כאַראַקטערן באַשטימען זייער גענוי, די געשעענישן בלויז אין אַלגעמיינע שטריכן, די דעטאַלן דערלאָזן בלויז אין לויף פון זייער באַווייַזן זיך... אָט אַזוי האָב איך געאַרבעט בא „רויט און שוואַרץ".

די כאַראַקטערן דאַרפן ניט זייַן קיין אויסגעטראַכטע, פאַנטאַסטישע, אויסטערלישע. „אויב איר באַשרייַבט אַ מאַן, אַ פרוי, אָדער אַ געגנט, טראַכט וועגן עמעצן רעאַלן". סטענדאַלס העלדן זייַנען טאַקע מאָדעלירט פון רעאַלע געשטאַלטן, וואָס זייַנען אים געווען גוט באַקאַנט. פּערואָר, דער הויפּט־העלד פון „לאַמיעל", איז מאָדעלירט לויט מאַרסיאַל דאַריו, סטענדאַלס רייַכן קאָרעוו. קלעליאַ, די הערצאָגן סאַנסאָווערינאַ אין „פּאַרמער קלויסטער" זייַנען אויך געשניצט לויט לעבעדיקע געשטאַלטן. „אַרמאַנסן,—שרייַבט סטענדאַל,—האָב איך קאָפּירט לויט דער קאָמפּאַניאָנקע פון די סטראָגאַנאָווס". „ראַסי (פון „פּאַרמער קלויסטער") איז געווען אַ דייַטש,—שרייַבט סטענדאַל צו באַלזאַקן,—איך האָב מיט אים גערעדט אַ צוויי הונדערט מאָל". דאָס הייסט ניט, אַז סטענדאַל האָט געגעבן פאָטאָגראַפיעס פון באַשטימטע געשטאַלטן. אינעם זעלביקן בריוו צו באַלזאַקן שרייַבט סטענדאַל: „איך נעם אַ געשטאַלט, וואָס איך קען זי גוט; איך לאָז איר איבער די געוווינהייטן, וואָס זי האָט זיך געשאַפן, אַרויסגייענדיק טאָגטעגלעך אינעם גייעג נאָך גליק; ענדלעך, גיב איך איר צו מער סייכל". אין אָט דער אופריכטיקער שפּעפּרישער ווידע זייַנען שוין צוזאַמענגעשמאָלצן צוויי פּאָעטישע קאַנאָנען, דער רעאַליסטישער און דער ראָמאַנטישער, דער רעאַליסטישער געבאָט פון רעאַלע געשטאַלטן גענומען פון לעבן, און דער ראָמאַנטישער דראַנג צו געשטאַלטן „מיט מער סייכל ווי אין דער ווירקלעכקייַט", צו אויסנאַם־געשטאַלטן. אין אַ בריוו פון 1830 (באַנד 2, 107—108) באַשרייַבט סטענדאַל, וויַאַזוי ס'איז אַנטשטאַנען די געשטאַלט פון מאַטילדאַ דע־לאַמאָל („רויט און שוואַרץ"). ער דערציילט, אַז דער פּראָטאָטיפּ איז געווען זייַנע אַ באַקאַנטע מיידל, און זעצט פאָר, „די יונגע מאַנמאַראַנסי און זייערע פרויען (ד. ה. די יונגע אַריסטאָקראַטן—מ. ע.) האָבן אַזוי ווייניק ווילן־קראַפט, אַז עס איז אוממעגלעך דורכצופירן אַ ניט־פלאַכע אַנטוויקלונג מיט דידאָזיקע עלעגאַנטע און בלאַזירטע ווּזנס. נעמט אין אַכט יול פון 1830, ווען ס'האָבן בעקעמפט צען טויזנט מענטשן פון האַמוינ—און גאָט ווייסט פאַרוואָס, קיין איין מאָנמאָראַנסי! אַלע זיי וואָלטן זיך געשלאָגן אָפּ אַ דועל, אָבער דער באָנטאָן דערלויבט ניט, אונטערן כיירעם פון אייביקער כאַרפּע, צו שלאָגן זיך אין גאַס... אָט־אָ דאָס פעלן פון כאַראַקטער אין די העכערע קלאַסן האָט מיך געצוווּנגען צו נעמען אַן אויסנאַם. (סטענדאַלס קורסיוו—מ. ע.). דאָס איז פאַלש. צי איז עס לעכערלעך? קאָן טאַקע זייַן... ראַפאַעל גופא, צי וואָלט ער געקאָנט מאָלן אַ פולשטענדיקע נאַכט? איך ווייס ניט, וואָס כ'וואָלט געקענט טאָן אין אַ ראָמאַן מיט אַ יונגער אַריסטאָקראַטקע, מיט עמעסן באָנטאָן".

נאָך אין יאָר 1817, האָט סטענדאַל געשריבן: „דער 19־טער יאָרהונדערט וועט זיך אונטערשיידן פון אַלץ, וואָס איז פאַר אים געווען, מיט אַ גענויער און פלאַמענדיקער שילדערונג פון מענטשלעכן הארץ". אין דערדאָזיקער פאָרמולע זייַנען ווידעראַמאָל געגעבן די גרונט־סטירעס פון סטענדאַלס שעפערישן מעטאָד: די גענויע שילדערונג פון מענטשלעכן הארצן האָט געפירט צום רעאַליזם, די פלאַמענדיקע—צום ראָמאַנטיזם. סטענדאַל האָט געגעבן אַ מעכטיקן שטויס פאָרויס דעם גענויעם קינסטלערישן פסיכאָלאָגישן אַנאַליז פון כאַראַקטערן. שוין אין זייַן טראַקטאַט וועגן ליבע ווייַזט ער מוסטערן פון שיר ניט מיסקראָסקאָפּישן אַנאַליז פון אייַנצלנע סטאַדיעס פונעם ליבע־געפיל. דעמזעלבן אַנאַליטישן

מעטאָד נוצט ער ווײַטער אין זײַנע ראָמאַנען און נאָוועלן. ער אַנאַליזירט קעסיידער צעהאַקט דעם געפיל־שטראָם אַף זײַנע באַשטאַנד־טיילן, לייגט פאַנאַנדער די עמאָציעס אין איינצלנע אַטאָמען און זוכט אומעטום דעם מאַטעריאַליסטישן טרײַב־קויעך. סטענדאַל האָט דאָ אָפּגעטאָן אַ פּיאָנערישע אַרבעט, ער האָט פאָרגעאַרבעט און ריין געמאַכט דאָס פעלד פאַר אַזעלכע קאָריפייען פון רעאַליזם, ווי פלאָבער און טאָלסטאָי (אַשטייגער, דעם קעניס דורכפאָרן אין „רויט און שוואַרץ״, און דער לאַנדווירטשאַפטלעכער יאָנטעוו אין „מאַדאַם באָוואַרי״, די שלאַכט בײַ וואַטערלאָאָ אין „פּאַרמער קלויסטער״ און די שלאַכט בײַ באָראָ־דינאָ אין „מילכאָמע און שאָלעם״). די פ ל א מ ע נ ד י ק ע שילדערונג פון מענטשלעכן האַרץ דערנעענטערט אָבער סטענדאַלן צום ראָמאַנטישן imprévu, צו דער ראָמאַנטישער ניט־פאָרויסגעזעענער, ווייניק מאָטיווירטער, איבעראַשנדיקער טאַט, ווי מאַטילדע דע־לאַמאָל ווערט אַ ליבלעכע שוועסטער פון דער הערצאָגין זשאָזיאַנע פון הוגאָס „דער מענטש, וואָס לאַכט״. פונדאַנען גייט אַרויס סטענדאַלס קריטיק פון קלוועציוסן: „קלוועציוסעס סיסטעם איז זייער ריכטיק בענעגייע קאַלטע הערצער און זייער פאַלש בענעגייע פלאַמענ־דיקע נעשאָמעס״.

## 8. „אַרמאַנס״—סטענדאַלס ערשטער ראָמאַן

ערשט צו 44 יאָר האָט סטענדאַל אָנגעהויבן שרײַבן ראָמאַנען. די בעלעטריסטישע קאַריערע האָט סטענדאַל, אַלזאָ, אָנגעהויבן, ווי די רעאַליזאַציע פון אַ גרויסער לעבנ־דערפאַרונג און שוין מיט אַ באַדײַטנדיקער ליטעראַרישער טעכניק. זײַן ראָמאַן „אַרמאַנס״ (1827) איז געווען זײַן זיבעטער פאַרעפנטלעכטער בוך. און דאָך האָט סטענדאַל קיין נײַ וואָרט מיט זײַן ערשטן ראָמאַן ניט געזאָגט. ער האָט מיט אַ גרעסערער אויסדריקלעכקײַט, מיט אַ שאַרפערער סאָציאַלער מאָטיווירונג געשילדערט אַ העלד, וואָס איז זינט 1774, זינט געטעס „ווערטער״ געווען פעסט אײַנגעבירגערט אין דער וועלט־ליטעראַטור.

סטענדאַלס אָקטאַוו דע־מאַליווער האָט צום יאָר 1827 געהאַט שוין אַ לאַנגן ייִכעס־בריוו. דאָס איז וואַרשײַנלעך די וויכטיקסטע סיבע, פאַרוואָס סטענדאַלס ערשטער ראָמאַן איז אַדורך ניט באַמערקט. זינט געטעס „ווערטער״ ציט זיך דורך דער וועלט־ליטעראַטור אַ לאַנגע קייט אַנטוישטע, אָנמעכטיקע העלדן, וואָס שטייען אין אויסזיכטלאָזן קאָנפליקט מיט דער געזעלשאַפט. בײַ געטען איז דאָס די ב ו ר ז ש ו א ז ע פערזענלעכקײַט, וואָס פילט איר אָנמאַכט אינעם קאַמף מיט דער הערשנדיקער פעאָדאַלער אָרדענונג. דער ק אָ נ ק ר ע־ט ע ר קאָנפליקט פון דער דײַטשישער געזעלשאַפט פון די 70־ער יאָרן פון XVIII י. ה. נעמט אָן בײַ געטען דעם א ב ס ט ר א ק ט ן כאַראַקטער פון סטירע צווישן יאָכיד און געזעלשאַפט, און גראָד אָט־אָ די אַבסטראַגירטע פאָרם פונעם דײַטשישן קאָנפליקט האָט מעגלעך געמאַכט זײַן א י נ ט ע ר נ א צ י אָ נ א ל ע גילטיקײַט, מעמײלע זײַן וועלט־רום. די טראַגעדיע פון אַ נאָך ניט געננג רײַפן אויפגייענדיקן קלאַס איז צונויפגעפאַלן מיט דער טראַגעדיע פון די אָפּגייענדיקע עלעמענטן פון דער דעגראַדירנדיקער פעאָדאַלער געזעל־שאַפט: פונעם בורזשואַזן „ווערטער״ האָט זיך געשפּײַזט סײַ די דעקלאַסירט־אַריסטאָקראַ־טישע בונטאַרישע מוזע בײַראָנס, סײַ די פעאָדאַל־קאַטוילישע שאַטאָבריאַנס. שאַטאָבריאַן, וועמעס „רענע״ איז פאַרעפנטלעכט געוואָרן שוין אין 1802, האָט געטײַנעט, אַז ער איז עס פאַקטיש דער גרונט־לייגער פון דער א. ג. „בײַראָנישער געשטאַלט״. אויב אָפּוואַרפן דעם בורזשואַזן „ווערטער״ און ניט נעמען אין אַכט די צווייטסדיקע געקינצלטקײַט פון שאַטאָ־בריאַנס העלד, איז אין אָט דער טײַנע פאַראַן אַסאַך עמעס. רענע איז אַף יעדן פאַל אַפּן

פראנצויזישן באָדן געווען די ערשטע קרעאַציע פון א בלאַזירטן, ווילנלאָזן, בלוטלאָזן, דעגענערירטן אריסטאָקראַטישן יונגנמאַן, און שוין בא שאטאָבריאַנען גיסט זיך אויס דער געפיל פון פארמישפעטקייט פון אָט דעם שיכט אין אן אייגנארטיקן „וועלטשמערצ״־געפיל, וואָס ווערט, עמעס, צוגעפודערט מיט צווײַעסדיקן, זיסלעכן קאטאָל־ציזם.

סטענדאלס אָקטאוו איז, אלזאָ, ניט קיין נײַע געשטאלט, און אוואדע ניט נײַ נאָך דער גרויסער גאלעריי פון בײַראָנס ענלעכע געשטאלטן. ער איז נעענטער צו רענע און ווער־טערן, ווי צו טשײַלד האראָלדן, אף וויפל סטענדאלס קלאסן־פאָזיציע האָט געפאָדערט גיכער אונטערשטרײַכן דאָס דעגענערירנדיקע, אונטערגייענדיקע, אָנמעכטיקע אין דערדאָזיקער געשטאלט, ווי דאָס בונטארישע, פראָטעסטאנטישע. סטענדאלס אופטו באשטייט בלויז אין יענער קלאָרקייט, מיט וועלכער ס׳ווערט דעשיפרירט דידאָזיקע געשטאלט, אין יענער דער־זאָגטקייט אין יעדן פונקט, וואָס לאָזט ניט איבער קיין שום טונקעלן אָרט. געטע האָט אידעאליזירט זײַן העלד און פארטונקלט דעם סאָציאַלן באטײַט פון אָט דער געשטאלט. נאָך מער אידעאליזירנדיקער טונקל הערשט בא שאטאָבריאַנען. בא סטענדאלן איז דײַטלעך א באשטימטע סימפאטיע צו זײַן העלד. זי דריקט זיך אויס אפילע אין אזא פראט, אז אָקטאוו איז אן אָנהענגער פון די אופקלערערישע פילאָסאָפן פון 18־טן י. ה. דידאָזיקע סימפאטיע האָט אָבער ניט געשטערט סטענדאלן אנטפלעקן די פארמישפעטקייט פון זײַן טיפ, זײַן אומפארמײַדלעכן אונטערגאנג, די סאָציאַלע וואָרצלען פון זײַן אָנמאכט און יערידע, און אזוי־ארום ענדגילטיק אופרײַסן און דעמאסקירן דידאָזיקע ליטערארישע געשטאלט. מיט אזא פולקײַט און אזא ניכטערן סאָציאַלן אנאליז האָט דאָס קיינער ביז סטענדאלן ניט געטאָן.

סטענדאלס סימפאטיע צו אָקטאוון האָט אים ניט געשטערט אויסצושטאטן זײַן העלד מיט אלע סימאָנים פון דעגענעראציע. אָקטאוו איז שווינדזיכטיק, און איז פארמישפעט יונג צו שטארבן. אָקטאוו איז געשלעכטלעך אימפאָטענט און איז פארמישפעט צו זײַן דער לעצטער פון זײַן שטאם. ווינאָגראדאָוו לייקנט אומזיסט דעמדאָזיקן מאָמענט (האקראָמע צו „ארמאנס״, 1930), כאָטש סטענדאל רעדט וועגן דעם קלאָר אין זײַנעם א בריוו פון יאָר 1826 (קאָרעספאָנדענץ, באנד 2, 56—58). אויך אין דעם ראָמאן זײַנען דערוף פאראן גענוג דײַטלעכע אָנצוהערענישן. אָקטאוו געהערט צו א פאראָרעמטער אריסטאָקראטישער מישפאָכע, און עס העלפן ניט די מיליאָנען, וואָס ער באקומט צוליבן קאָמפענסאציע־געזעץ,—עס יארשענען אים ארמאנס און זײַן מוטער, וואָס טרעטן אָבער ביידע ארײַן נאָך זײַן טויט אין א קלויסטער. דעם קורצן לעבן, וואָס איז אים באשערט, מאכט ער נאָך קירצער דורך א זעלבסטמאָרד. ער ווייסט אויסגעצייכנט זײַן גורל; ער פארשטייט אויך, אז עס איז דער גורל פון זײַן גאנצן שיכט. שוין אין דער האקראָמע צום ווערק שרײַבט סטענדאל: „אין יאָר 1760 איז געווען א נאָכפרעג אף גראציעזקײַט און שארפזין, און ס׳האָט זיך בלויז געפאָדערט אביסל קאָקעטעריע און ערע, ווי ס׳פלעגט זאָגן דער רעגענט. קעדיי צו פארדינען די גונסט פונעם קעניג און קעניגן. איצט, קעדיי צו קענען אָנווענדן די דאמף־מאשין, איז נייטיק שפּאָרזאמקײַט, אקשאָנעסדיקע ארבעט, ווילנס־קראפט און דאָס פעלן פון אילוזיעס אין קאָפּ. אָט דאָס איז דער אונטערשייד צווישן דעם דאָר, וואָס איז געשטאָרבן אין 1789, און דעם דאָר, וואָס איז געבאָרן געוואָרן ארום 1815״. אין א ריי גע־שפרעכן וואריירט אָקטאוו דעמדאָזיקן געדאנק. ער געהערט צו יענעם שיכט, וואָס זײַן געשיכטע האָט זיך געענדיקט אין 1789. ער ווייסט, אז „די איינציקע רעטונג פון די באַ־זיגטע איז ניט צו האָפן אף קיין שום רעטונג״. ער אליין איז שוין פרײַ פון אסאך אילי־

זיעס פונ זײַנ קלאַס, אונ דאָכ קאָנ ער זיכ ניט אָפּרײַסנ פונ זײַנ קלאַס. „דער טיטל איז אנ אבסורד, זינט די דאמפּ־מאשינ האָט גענומענ הערשנ אינ דער וועלט“...—זאָגט אָקטאַוו— „אונ דאָכ בינ איכ פארפלאָנטערט אינ דעמדאָזיקנ אומזיניקנ טיטל. איכ מוז אים אונטער־האלטנ, אז ניט וועט ער מיכ צעקוועטשנ... דאָס איז דער שוואכער שטריכ פונ מײַנ כאראקטער“. ער פאראכט זײַנ אריסטאָקראטישע סוויווע, ער קאָנ אָבער פונ איר ניט אוועקגיינ—וואָרעמ ער האָט ניט וווּהינ צו גיינ: די בורזשואזיע רופט ארויס בא אים נאָכ א גרעסערנ עקל אונ מוירע. „ווי אומזיניק זײַנענ זייערע אלע געשפּרעכנ,—זאָגט ער צו ארמאנטנ וועגנ די אריסטאָקראטישע סאלאָנענ,—טאָמיד דאָסזעלביקע: געיעג, שיינע לאנד־שאפטנ, ראָסיניס מוזיק, קונסט. דערצו זאָגנ זיי ליגנ, מאכנדיק אנ אָנשטעל, אז דאָס אלצ אינטערעסירט זיי. דיראָזיקע אלע מענטשנ האָבנ די נארישקײַט פאר עפּעס מוירע צו האָבנ; זיי מיינענ, אז זיי זיצנ אינ א באלאגערטער שטאָט, אונ פארווערנ איינער דעמ צווייטנ צו רײדנ וועגנ דעמדאָזיקנ באלאגערונג־צושטאנד. אנ אומגליקלעכע ראסע. ווי ביטער איז מיר, וואָס איכ געהער צו זיי“. „אויב אזוי, גייט צו די באלאגערער“,—זאָגט ארמאנס. אָבער אויכ דאָס איז ניט קיינ ארויסוועג, וואָרעמ נאָכמער האסט אָקטאַוו די אויפגעקומענע בורזשואזיע, די דירעקטע באלאגערער פונ דער אריסטאָקראטישער פעסטונג.

אָקטאַוו כאָלעמט ווערנ א כעמיקער אפ א פאבריק, ווייסט אָבער גלײַכצײַטיק וווּל, אז ער וועט דאָס קיינמאָל ניט קענענ רעאליזירנ. סטענדאלס סימפּאטיעס צו אָט דער געשטאלט זײַנע פארבונדנ מיט יענער זעלבסטקריטיק, וואָס ער לייגט ארײַנ אינ איר מויל. דורכ דעראָזיקער קריטיק דערהויבט זיכ אָקטאַוו טיילווײַז איבער זײַנ קלאַס, רײַסט זיכ טיילווײַז פונ אים אָפּ, ווערט טיילווײַז דעקלאסירט, אונ אינ פארבינדונג מיט דער קריטיק פונ דער אופקומענדיקער בורזשואזער געזעלשאפט באקומענ זיכ שוינ א ריי פאר־בינדונג־פעדימ מיט סטענדאלס קלאסעווע פּאָזיציעס. דער הויפּט־פּײַער ווערט אָבער אינעמ ראָמאנ, וואָס איז דערשינענ 1827, אינ סאמע רעאקציאָנערסטנ פעריאָד פונ דער רעסטאַוו־ראציע, געלענקט אפ דעמ פעאָדאלנ לאגער, אונ ניט אומזיסט איז דער אונטערקעפּל פונעמ ראָמאנ „די זיטנ פונ א פאריזשער סאלאָנ אינ יאָר 1827“. עס איז דער באשולדיקונג־אקט פונ דער צוויַעס, פּוסטקײַט, לאנגווײַל, אויסגעלײדיקטקײַט פונ דעמ אריסטאָקראטישנ לעבנ אינעמ פעריאָד פונ רעסטאַווראציע.

מער ליכט אונ וואַרעמקײַט האָט סטענדאל געקאָנט געבנ דער געשטאלט פונ דער העלדנ, ארמאנס. זי מאכט דעמ אײַנדרוק פונ א צופעליק פארוואָרפענער בלומ אפ די גלאנציקע פארקעטנ פונ די פאריזשער אריסטאָקראטי..ע סאלאָנענ. זי איז דאָ א צופעליקע דערשײַנונג פונ אלע שטאנדפּונקטנ: זי איז א רוסישע מיידל, א יעסוימע, א ווײַטע קרוווע פונ די רײַכע באָניווע; זי איז אָרעמ אונ אָנ א צוקונפט. צווישנ דידאָזיקע פּוסטע, באריי־דעוודיקע, גײַוועדיקע אונ דאָכ ווילנלאָזע מענטשנ, איז זי די איינציקע, וואָס איז קלוג, ענערגיש, באשיידנ, שווײַגעדיק, מיט שטארקנ ווילנ. סטענדאל האָט אינ דער געשטאלט פונ ארמאנס, ווײַזט אויס, געוואָלט שאפנ א קאָנטראסטירנדיקנ טיפּ צו דער דורכשניטלעכער מיידל־געשטאלט פונ די פאריזשער סאלאָנענ. שוינ אינ דער ארמאנס־געשטאלט הייבט זיכ אָנ סטענדאלס אָפּקער פונ דער פראנצויזישער ווירקלעכקײַט, זײַנ ראָמאנטישער דראנג צו עקזאָטישע ענערגיע־אויספלעקונגענ. דערווײַל בלײַבט דיראָזיקע ווילנ־געשטאלט בלויז אָנגעצייכנט, ניט פאנאנדערגעוויקלט. ארמאנס האנדלט נאָכ ניט, ווי קלעליא אינ „פּארמער קלויסטער“ (אונ זי דערמאָנט צומיינסטנ קלעליא). פאָרשטעלנדיק א פולשטענדיקנ קאָנ־טראסט צומ פאריזשער סאלאָנ־לעבנ פונ 1827, האנדלט זי נאָכ קעסיידער אינ גײַסט פונ זײַנע זיטנ אונ קלאָלימ, זי איז „רוסיש“ מער לויטנ אָנזאָג, ווי לויט אירע מײַסימ.

(סאָפ קומט).

ר. רובינע

# ש. גאָדינער: „דער מענטש מיט דער ביקס״

(II־טער בוך)

אינעם ערשטן בוך „דער מענטש מיט דער ביקס״, האָט גאָדינער געשילדערט די צע־
פאלונג פונעם קאנאָניזירטן ייִדישן שטעטלדיקן שטייגער אונטער די ערשטע קלעפּ פון דער
רעוואָליוציע. דער גוואלדיקער דראנג פון דער זיך־צעפאלנדיקער רוסישער אימפעריאַליס־
טישער ארמיי, און פון די ערשט־אויסגעבילדעטע רויט־גווארדייִשע אָטריאדן, צעשמע־
טערט אומבעראכמאָנעסדיק דעם שטייגער און וועלט־באנעם פונעם שטעטלדיקן פאקנ־
טרעגער דאָוויד מיט זייַן פאמיליע, דערשרעקט זי און ציט זיי דאָך צו זיך מיט אן אומ־
פארמייַדלעכער קראפט.

א גאנצע ריי צענטראלע געשטאלטן, ווי דער רויטער קאָמאנדיר הערש, דער רויט־
גווארדייער וואסיוטקע און אנד. ווערן געשילדערט מיט שארפע רעאַליסטישע שטריכן,
יעדערער אין זייַן אייגנארטיקייט. אָבער דאָך איז דערדאָזיקער בוך דורכגעוועבט מיט
א גאנצע ריי סימוואָליסטישע סטיל־עלעמענטן. דאָווידס פרוי, לעמאָשל, איז געגעבן געוואָרן
ניט ווי א לעבעדיקע סאָציאַלע באשעפעניש, נאָר ווי אן אבסטראקטער סימוואָל פון אונ־
טערגאנג, דערצו נאָך מיט א היפּשן פאטאָלאָגישן באלאסט.

אָט דידאָזיקע עלעמענטן, צוזאמען מיט דער שווערער ווייניק־בויגעוודיקער שפראך
רייַסן אין א געוויסער מאָס אראָפּ די אינערלעכע אָנשטרענגונג פונעם בוך, פארלאנג־
זאמערן די אקציע און פארשווערן דאָס אופנעמען.

די געפּענטעטקייַט, אומבאוועגלעכקייַט פונעם סיוזשעט אין גאָדינערס פריִערדיקע
ווערק איז, פארשטייט זיך, געווען ניט קיין צופעליקייַט (דערקלערן דאָס מיט ניט געגונג־
דיקער אויסגעשולטקייַט פונעם שרייַבער קען מען בעשומויפן ניט, ווייַל גאָדינער איז
ארויסגעטראָטן אין אונדזער ליטעראטור פון אָנהייב אָן ווי א קוואליפיצירטער שרייַבער).
עס איז געווען אן אָרגאנישער סטיל־עלעמענט פון זייַן פארנעפּלטער סימוואָליסטישער
מאניער. ס'איז דאָך קלאָר; אז דער סכעמאטישער מעטאָד פון „טאָג אנטקעגן״, ווו עס
קומען ניט פאָר קיין געשעענישן, נאָר זיי דערטראָגן זיך פון ערגעץ, ווו עס פיגור־
ירן ניט קיין רעאַלע מענטשלעכע געשטאלטן, נאָר עס באוועגט זיך אין ערגעץ
א גרויסע ניטדיפערענצירטע, גרויע מאסע מיט ברעטלדיקע פּנעמער האָט ניט געקענט
שאפן קייַן שפּאנעוודיקן, צוציִענדיקן סיוזשעט (אגעוו איז דאָס אין טאָך געווען ניט עפּיש,
עס איז געווען א מין פּאָעזיע אין פּראָזע). פונקט אזוי האָט אויך דער צווייטער זייַט פון
גאָדינערס מעטאָד, וועלכער האָט זיך אמבווילעסטן אנטפּלעקט אינעם בוך „פיגורן אפּנ
ראנד״, דער מעטאָד פון אינערלעכער פּסיכאָלאָגישער רעפלעקסיע, געבראכט צום פארלאנג־

זאמערן דעם טעמפ פון די געשעענישן, אָנווענדנדיק די גאנצע אופמערקזאמקייט אפ דעם אינערלעכן צושטאנד פונעם העלד.

דאָס ערשטע, וואָס וואַרפט זיך אין די אויגן אינעם צווייטן בוך „דער מענטש מיט דער ביקס" איז דאפקע די שפאנעוודיקייט פונעם סיוזשעט. דער לייענער ווערט פון אָנהייב אָן מיטגעריסן מיט די געשעענישן. און דער אינטערעס וואַקסט אָן אַלץ מער ביזן סאָף.

אונדזער ליטעראטור פאַרמאָגט נאָך דערווײַל ווייניק ביכער מיט א שפאנעוודיק־רעגנדיקן סיוזשעט, אינדערצײַט, ווען דאָס איז איינער פון די וויכטיקסטע עלעמענטן, פון א פּראָזאישן ווערק. קעדיי די גרונט־אידיי פונעם ווערק זאָל אמבוילעטסטן אויסגעדריקט ווערן, איז נייטיק אָרגאניזירן אים אַף אַזאַ אויפן, אַז די געשעענישן און מענטשלעכע לײַדנשאפטן זאָלן זיך געזעצמעסיק פאנאנדערוויקלען מיט אַן אָנוואקסנדיקן אינערלעכן דראמאטיזם און אָנשטרענגונג.

דער „מענטש מיט דער ביקס" איז די געשיכטע פון א רויט־גווארדייִשן אָטריאַד אין סאמע אָנהייב פון דער רעוואָליוציע. דער אָטריאַר וואַקסט, פאָרמירט זיך, לעבט דורך קאָנפליקטן, באגייט פעלערן און קומט ענדגילטיק צום זיג, אין אָטאָ דער אַלגעמיינער סכעמע איז ארײַנגעהויכט א לעבעדיקער אָטעם. דעם אָטריאַד פילט איר מאמעש ווי א לעבעדיקן אָרגאניזם, וועלכער לײַדט, פרייט זיך, האָפט. אינעם דאָזיקן אָרגאניזם זײַנען אײַנגעשלאָסן ארום 2000 לעבעדיקע מענטשן, וועלכע זײַנען אַזוי ענלעך איינער צו דעם אנדערן און דאָך אַזוי פאַרשיידן. יעדערער האָט זיך זײַן פאָרגעשיכטע, יעדערער איז געקומען צו דער רעוואָליוציע מיט זײַן אייגענעם וועג און יעדערער איז אייגנארטיק אין זײַן ווײַטערדיקן לעבנ־וועג.

דער בוך פאַרמאָגט א פעסטן רוקנ־ביין. די אופמערקזאמקייט איז געווענדט אין איין צענטער, אין דער באוועגונג פונעם אָטריאַד. דער אָטריאַד געפינט זיך אין אַן אומקלאָרער לאגע. ער יאָגט זיך נאָכן פײַנט און פאַרלירט אים די גאנצע צײַט פון אויג, אַזוי, אַז די קאָמאנדירן אליין ווערט שוין ניט קלאָר, צי לאָקערן זיי נאָכן פײַנט, אָדער דער פײַנט נאָך זיי.

אין דער ארומיקער געגנט קומען פאָר פאַרשיידענע געשעענישן; די ווײַסע פאַרברענען און רויִנירן דערפער, פויערים ווערן מאסנווײַז פאַרוואנדלט אין רויטע פּאַרטיזאנער, עס טראָגן זיך קלאנגען וועגן דער אופלעבונג פון ניקאָלײַ דעם צווייטן, עס קלינגען די קלויסטער־גלאָקן, עס נישטערן און זוכן עפעס ווײַסע אָפיצערן און פאַלש־שטומע פויערים־לעך מיט זייערע געהיימע צילן און אופגאבעס... אַלץ פליסט צום אָטריאַד און ווערט דאָרט פאַרגאנצט און פאַרענדיקט. די לאגע ווערט וואָס ווײַטער אַלץ מער פאַרפּלאָנטערט און סאָפּקאַלסאָפּ ווערט די אטמאָספער אַזוי געדיכט, אַז עס מוז עפּעס געשען, און די צוויי פײַנטלעכע קויכעס באגעגענען זיך אויג אַף אויג און דער גענעראַל בעק באקומט א טויט־קלאפ.

אין אָטריאַד הערשט די גאנצע צײַט א מונטערע און אָפּטימיסטישע שטימונג, עס איז דאָ די פולסטע איבערצײַגונג אין זיג, ווײַל עס איז אינדערעמעסן היסטאָריש אומפאַרמײַדלעך.

די אַלע וואַסיוטקעס, מיטקעס און מיטרישעס, אייערנעכטיקע פויערים, נעכטיקע געצוווּנגענע קעמפער אין דער צארישער ארמיי, אויסגעמאַטערטע פון שלאַכטן און שוצגראָבנס, פילן איצט אין זיך א מוירעדיקע גוורע, ווײַל זיי קעמפן פאַר זייערע אייגענע אינטערעסן. די גוורע איז, פאַרשטייט זיך, ניט נאָר א פיזישע, נאָר אויך א אינטעלעקטועלע.

אינערלעכ אינ אָטריאַד קומט פאָר אַזאַ ווּקס, באַ וועלכנ עס ווערנ קימאַט אָפּגעמעקט, די גרענעצנ צווישנ קאָמאַנדיר אונ פּאָשעטנ רויטגוואַרדייער. אַלע לעבנ מיט איינ אידיי אונ דערפאַר פאַלנ אַזוי אָפּט צונויפ די פּלענער פונ די פּאַרטיזאַנער מיט די פּלענער פונ דער אָנפירונג, אונ דערפאַר ווײַזנ זיכ אַרויס אומדערוואַרט נײַע אונ נײַע מענטשנ, וועלכע שטעלנ זיכ מיט אַ קאָפּ העכער פונ דער גאַנצער איבעריקער מאַסע. אָט האָט איר פאַר זיכ וואַסיוטקענ מיט די קאָרנ־בלימלדיקע אויגנ, וועלכער פילט אויס די פּראַנטוואָרט־לעכסטע שליכעסנ אינעם אָטריאַד. אונ אַלצ אָנ פּאָזע, מיט אַ לעבנסלוסטיקנ שמייכל, אָט דער וואַסיוטקע, וועלכער דריקט אויס דעמ גאַנצנ קנויל געפילנ, ליבע אונ האַס פונעמ רוסישנ רעוואָליוציאָנערנ דאָרפ. עס איז גענוג צו דערמאָנענ זײַנ ווייכע ברידערלעכע באַציִונג צו הערשנ אונ זײַנ אַבזאָריעסדיקנ שמועס מיטנ סטאַנציע־שעפ, וועלכנ ער דער־קלערט, אַז „דערשיסנ איז אַ קלייניקײַט” (ערשטער בוכ). ער איז באַשיידנ אונ ערלעכ, באַזיצט אַ גרויסנ פּאָליטישנ כוש, אָנ קיינ שום טעאָרעטישער צוגרייטונג אונ דער לייענער פילט זיכ מיט אים אַזוי פּאָשעט אונ גוט, ווי יעדערער פונ זײַנע כאַווײרים. וואַסיוטקעס שמייכלענדיקע אויגנ באַשײַנענ דעמ בוכ.

מענטשלעכע פּולבלוטיקע פרייד, אַפילע אַ שמייכל האָט ביז איצט ניט געהאַט קיינ אָרט אינ גאָזינערס שאַפנ. אינ בעסטנ פאַל איז עס געווענ דער אומקום־שמייכל פונעמ „מענטשנ טיצ” („פיגורנ אַפנ ראַנד”).

מיטקע דער טשובאַטער איז געקומענ צו דער רעוואָליוציע מיט גאָר אַ קליינעמ פּאָלי־טישנ אונ גײַסטיקנ באַגאַזש. אַ שטויס האָבנ אים דערצו געגעבנ די געשעענישנ אינ זײַנ דאָרפ, ווו מע האָט דערהאַרגעט זײַנ פאָטער אונ דעמ קראַנקנ ברודער צוגענומענ אינ דער אַרמיי. איז אָט דער מיטקע טשובאַטער ווײַזט פּלוצלונג אַרויס אַ טיפנ פאַרשטאַנד, אַ פּסיכאָלאָגישנ כוש פאַר עפּעס אַ יונגנ אָפיצערל. ער פאַרשטייט מיט וואָס אים צו נעמענ אונ פירט מיט אים אַ שמועס וועגנ „לעבנ”. דער שמועס ווערט, פאַרשטייט זיכ, געפירט גאַנצ האַמעטנע אונ זייער אָנגעשטרענגט, אַזוי אַז די אַרומיקע האָבנ מוירע דער קאַעס זאָל באַ מיטקענ ניט איבערגיינ. אָבער צומ וואָרט איז מיטקע דאָכ געקומענ.

דאָ אָבער שטערט זייער די רעזאָניאָרישקײַט, פונ וועלכער גאָדינער האָט זיכ נאָכ ניט אַנטבילטיק באַפרײַט. אַרומ מיטקעס שמועס, ווערנ געמאַכט אַזויפיל האַכאָנעס, עס ווערט וועגנ דעמ אַזויפיל גערעדט אונ געטראַכט, אַז דער שמועס גופע פאַרלירט זײַנ שאַרפקײַט, ווערט ווייניקער אינטערעסאַנט.

דער קאָמאַנדירנ־באַשטאַנד פונ דעמ אָטריאַד איז אָרגאַניש פאַרבונדנ מיט דער גאַנצער מאַסע פּאַרטיזאַנער, אָנהויבנדיק פונ דעמ דײַטשיש־פּינקטלעכנ, זאַכלעכנ אונ איינציײַטיק, זעלטנ גוטנ אָפּפער־פייִקנ כאַווער האַנטקע אונ ענדיקנדיק מיטנ וויל־יונגערישנ פּויעריש־פּראַקטישנ דמיטריטש. אינעמ ערשטנ בוכ—זאָגט הערש קעסלער, דער הויפּט־קאָמאַנדיר פונעמ אָטריאַד, אינ אַ שמועס מיט מאַטווייענ:

„מיר זײַנענ אַלע... מענטשנ מיט ביקסנ... קימאַט אָנ הערצער... מענטשלעכע שיס־מאַשינעס... אָבער... נאָר אַזעלכע זײַנענ איצט נייטיק...” (ז. 148). די ווײַטערדיקע אַנטוויקלונג פונ די העלדנ ווײַזט אָבער, אַז דערדאָזיקער פאַלשער געדאַנק איז נאָר אַ פּאָזע, אַ זשעסט פונ דעמ שרײַבער, וועלכער האָט נאָכ מוירע צו אָפּטרייסלענ זיכ ענדגילטיק פונ דעמ מענטש מיטנ ברעטלדיקנ פּאָנעמ פונ „טאָג אַנטקעגנ”. דאָס קענ באַטראַכט ווערנ נאָר, ווי אַ פאַרדראָסיקער רעצידיוו. דאָ קומט פאָר אַ צוזאַמענשטויס צווישנ גאָדינערנ דעמ רעאַ־ליסט אונ גאָדינערנ דעמ סימוואָליסט־סכעמאַטיקער.

דעמזעלבן הערש קעסלער האָט א אינטעליגענט אמאָל אָנגערופן, ווי עס ווערט אָנגע־
וויזן אין דעם ערשטן בוך: „צוויי מענטשן אין איין הויט־זאק“. צי איז עס טאקע אזוי?
הערש איז א מענטש מיט א ציל־אָנגעשטרענגטער נאטור, א מענטש מיט א הויכן
קלאסן־באוווסטזײַן. ער פארלירט זיך ניט אין די שווערסטע באדינגונגען. אים האָט זיך
אײַנגעגעבן צו שאפן אן אויסגעצייכנטע דיסציפלין און א זייער כאווערישע אטמאָספער
אין אָטריאד. ער איז אָבער אויך א לירישער לויט זײַן נאטור. ער האָט ליב צו טרוימען
וועגן זיג. טיילמאָל דוכט זיך אים, אז די פרימיטיווע מוזיק פון זײַן האָרניסט צעטראָגט
זיך איבער דער גאנצער וועלט. ער איז איבערפולט מיט עמעסער אופריכטיקער העלדיש־
קײַט, ער האָט אָבער אויך ליב א שפיל טאָן זיך מיט זײַן גווערע. זאָל דער שטאדיוו אויך
פון דעם וויסן. דאָס אלץ האָט קיין שום שײַכעס ניט צו אינערלעכער אינטעליגענטישער
צעצווייטקײַט. אָקוו זעט אײַן דעם צווייטן אין הערשן אין דעם, וואָס יענער צוויפלט
טיילמאָל אין דער קאמף־גרייטקײַט פון די פארטיזאנער. אזא צווייפל איז אָבער אין דעם
געגעבענעם פאל פולקאָם בארעכטיקט. הערשס אָטריאד איז אבסאָליוט ניט ענלעך צו
סעראפימאָוויטשעס אָטריאד, לעמאָשל, אין דעם „אײַזערנעם שטראָם“. ער איז צוזאמענ־
געשטעלט פון פארשיידנארטיקע עלעמענטן, ער איז באקליידט, באשוכט און זאט, אזוי אז
דער קאָמאנדיר האָט געקענט מיט פולער רעכט פארטראכטן זיך, וואָס וועט זײַן מיט דער־
דאָזיקער מאסע בא דעם ערשטן צוזאמענשטויס.

עס איז שוין איצט איבערדריסיק צו דערווײַזן, אז א באָלשעוויק איז ניט דאפקע
א „לעדערנע קורטקע“, אָדער א „שיס־מאשינע“.

ביכלאל זײַנען די אלע פילאָזאָפישע באהויפטונגען וועגן „צוויי מענטשן אין איין
הויט־זאק“, „שיס־מאשינעס“, „סטאם־מענטשן“ און ניט סטאם־מענטשן אויסגעטראכט
און רעזאָניאָריש, און דערפאר שוין בעמיילע איבעריק און ניט אינטערעסאנט. גאָדינערן
האָט זיך, צום גליק, אײַנגעגעבן צו ווײַזן דורך זײַנע געשטאלטן, אז ער האָט צו
טאָן ניט מיט קיין „סטאם־מענטש“, נאָר מיט קעמפנדיקע פראָלעטאריער, איז צו וואָס איז
דער זײַטיקער טאראראם?

עס איז א גרויסער פרינציפּיעלער אונטערשייד צווישן דעם, ווי עס זײַנען געשילדערט
געוואָרן די העלדן פון דעם „מענטש מיט דער ביקס“ מיט זייער שארפער רעאליסטישער
כאראקטעריסטיק, מיט דעם אויסגעשפראָכענעם פראָלעטארישן אָפטימיזם פון איין זײַט
און פון דער צווייטער זײַט—ווערע זילב, וויקטאָר שטשאָטשיקאָוו און אפילע דינע אין
דעם ערשטן בוך מיט איר אינערלעכן גלי, מיטן נאָכטראכטן פון דער זײַט נאָך אירע
אייגענע רייד און געדאנקען. יעדערער פון אָט די לעצטע געשטאלטן איז טאקע אינ־
דערעמעסן טראקטירט געוואָרן, ווי „צוויי מענטשן אין איין הויט־זאק“.

די ליבע־אינטריגע צווישן הערשן און דינען איז אין דעם ערשטן בוך געלונגענער ווי
אינעם צווייטן. דאָ איז ביכלאל ניט קלאָר, וואָס עס קומט פאָר. די ליבע־פראָבלעם ווערט
דאָ ווי צוגעשפיליעט. זי פלעכט זיך ניט אײַן אָרגאניש אינעם גאנצן געוועב פונעם ווערק.
כאָטש לויט דער צאָל זײַטן פארנעמט זי דאפקע א גרויסן אָרט.

די גרויסע בורזשואזע רעאליסטן האָבן אזוי מײַסטערהאפט געשילדערט די סאמע
אינטימע איבערלעבונגען פון די מענטשן פון זייער קלאס, אז זיי איז שוין ניט שווער
געווען צו פאָרשטעלן די ספעציפישע פאָרמעס פון ליבע־באציִונגען, וועלכע האָבן געהאט
אן אָרט בא זייער קלאס פאר אל—און אייביק־מענטשלעכע. סטענדאל האָט, לעמאָשל,
אָנגעשריבן זײַן באוווסטן „טראקטאט וועגן ליבע“, ווו ער האָט זיך באמיט אײַנשטעלן

אייביקע עטאפּן פונעם ליבע־געפיל, דאָס איז אָבער געווענ א איבערכאַזערונג פונ דיזעלבע עטאפּן, וועלכע עס מאכנ דורכ אינ זײַנע ראָמאַנענ זײַנע ביז־גאָר קלאַסאָווע העלדנ. די רעוואָליוציע האָט בא אונדז אַרײַנגעטראָגנ גרויסע ענדערונגענ אפילע אינ די אמערסטנ קאָנסערוואַטיווע געביטנ פונ מענטשלעכנ צוזאמענלעבנ, אינ די פאמיליע אונ ליבע־באַציִונ־גענ, אונ דאָס ווערט בא אונדז ווייניק באלויכטנ [1].

בא גאָדינערנ האָט זיכ באקומענ אזוי בלײַכ די צווישנבאַציִונגענ צווישנ דינענ אונ הערשנ קענטיק דערפאר, וואָס בא גאָדינערנ איז געווענ א שטרעבונג צו שילדערנ הערשנ אינ דער פולסטער אָנשטרענגונג פונ ארבעט, קעמפערישקײַט אונ זיכערקײַט אינ דעם זיג, ניט אָפּווענדנדיק די אויפמערקזאמקײַט אָנ א זײַט. דער בוכ וואָלט ניט פארלירנ, ווענ הערש וואָלט זיכ ביכלאל ניט פארליבט אינ א קליינשטעטלדיק מיידל דינע. אָבער אויב אזא מאָמענט איז שוינ יאָ פאראנ, איז אינגאנצנ ניט בארעכטיקט צו פארבײַגײַנ אים דורכ דעם, וואָס הערש האָט קלוימערשט פארגעסנ וועגנ דינענ, וועלכע געפינט זיכ מיט אים אינ איינ אָטריאַד. אונ ווענ ער דערמאָנט זיכ יאָ, אז ער האָט געלאָזנ אינ ביעדאָווע־כאטקע, ווו עס קענ אינ יעדנ מאָמענט קומענ דער סוינע, דרײַ ניט־באוואָפנטע מיטגלידער פונ זײַנ אָטריאַד, צווישנ וועלכע עס געפינט זיכ זײַנ טראַגעדיקע פרוי, האלט ער עס פאר א „קליינינקײַט", מיסטאָמע דערפאר, ווײַל ער איז ניט קיינ „סטאַמ־מענטש" נאָר א באָלשעוויק. אונ א באָלשעוויק איז דאָכ נאָר א „שיס־מאשינע" א.א.וו. א.א.וו.

דינעס פאָטער דאָוויד איז אינ דעם צווייטנ בוכ פאנאנדערגעוויקלט געוואָרנ אינ זייער א אינטערעסאנטע אייגנארטיקע געשטאלט.

די גרויסע אינערלעכע פּסיכאָלאָגישע אָנלאָדונג פונ גאָדינערס העלדנ, וועלכע האָט אים אזוי אָפּט פארפירט, איז דאָ בא א טיפערנ, פילזײַטיקער פארשטיינ די רעוואָליוציע מיצאד דעם שרײַבער, אויסגענוצט געוואָרנ מוסטערהאפט־רעאליסטיש. דאָוויד איז אינעם צווייטנ בוכ פונקט אזא „מאָדנער" ייִד, ווי אינ דעם ערשטנ. ער טרעט אָבער דאָ ארויס אסאכ בוילעטער אונ מיר איבערצײַגנ זיכ, אז זײַנ אינערלעכע עקזאלטאציע איז א רעזולטאט פונ א שלאל ניט אויסגענוצטער ענערגיע. אינ קורצע שטריכנ, אינ א פאָרמ פונ דערינערונגענ טרעט פאר אײַכ ארויס זײַנ גאנצע ביִאָגראפיע, דאָס פאקנ־טרעגערײַ, דער לעבנ מיט דער געשוואָלענער ווײַב, מיט איר גאנצנ מעשיכישנ קלאפער־געצײַג, זײַנ טרוימ וועגנ א גוטער שטעלע מיט געהאלט... אונ איצט איז ער צעשרויפט אונ צעטומלט. בא אימ אינ קאָפּ איז א געמיש פונ קעגנזײַטלעכע שטימונגענ אונ געדאנקענ. אָבער איינ זאכ וויס ער שוינ זיכער, אז „דאָס פאקנטרעגערישע לעבנ איז אפּ אייביק אונ עוויק פאר־שווּנדנ", אונ דערפאר טאקע טראָגט ער זיכ ארומ מיט א גערעכטער טײַנע צו הערשנ: „הער נאָר, „הערש!" באליידיקט איז ער ניט נאָר פאר זײַנ טאָכטער, נאָר אויכ דערפאר, וואָס זײַנ וועגעלע געפינט זיכ אינ סאמע עק. ער פילט, אז ער האָט שוינ רעכט אפּ גרעסערס, אונ סאָפּקאָלסאָפּ, ווערט ער דער קאפּטענארמוס פונ אָטריאד. בא גאָדינערנ איז דאָ א פרינציפּיעל־נײַער צוגאנג צו שילדערנ א געשטאלט. דאָוויד ענדערט זיכ ניט אויס־שליסלעכ אפּ א אימאנענטנ אופנ. ער איז אָרגאניש פארבונדנ מיטנ גאנצנ ארומ. ער שטעלט מיט זיכ פאָר א סאָציִאלנ שיכט, וועלכער ענדערט זיכ אונטער דער ווירקונג פונ

[1]) נאָכ פאלשער איז, פארשטייט זיכ, דער וועג פונ די, וועלכע שטעלנ אינ צענטער די ליבע־פּראָבלעמ. איזאָלירנדיק זי פונ דעמ גאנצנ סאָציִאלנ ארומ, ווי לעבעדינסקי אינ זײַנ „געבורט פונ דעמ העלד". דאָס איז שוינ אסאכ אנ ערגערע איינזײַטיקײַט, וועלכע ציט איר פּאָדעמ דירעקט פונ דער בורזשואזער ליטעראטור אונ פירט מיט א גלײַכנ וועג צומ סוביעקטיוונ אירעאליזמ.

דער פראָלעטאַרישער רעוואָליוציע. עס איז באַזונדערס אינטערעסאַנט, וואָס דאַפקע גאָדי־נערן, אין וועמעס שאַפן דאָס ייִדישע שטעטל האָט קיין שום אָרט ניט פאַרנומען, האָט זיך איינגעגעבן, קימאַט ווי פאַרבייגייענדיק, צו שאַפן אַזאַ אינטערעסאַנטע געשטאַלט פון אַ שטעטלדיקן קליינבירגער, וועלכער ווערט איבערדערצויגן דורכן פראָלעטאַריאַט.

איבעריק און אומפאַרשטענדלעך איז אין דעם בוך די שטומע. זי איז פונקט אַזוי ניט באַרעכטיקט ווי „דער טראַגישער אומקום פון דער אינטעליגענטנער מישפּאָכע מאַנדל“, אין דעם ערשטן טייל. עתּשער איז דאָ פאַראַן אַ געוויסער גוטער איינפאַל, ער איז אָבער, צום באַדויערן, ניט רעאַליזירט געוואָרן.

גאָדינער שילדערט דעם פּעריאָד פון בירגער־קריג, ווי אַן אויסשליסלעך־העראָישע צייט, פול מיט פאַרשיידענע אומדערוואַרטקייטן, ווי אַ צייט פון וואָר און ווונדער, און דאָ העלפט אים שטאַרק מיט זיין פייקייט צו אינטערעסאַנטע קינסטלערישע איינפאַלן.

ווונדערלעך און אפילו מייסעדיק־פאַנטאַסטיש איז דער אַלטער פּאָליקאַרפּיטש באַנאַכט אויפן ווייסן פערד מיט זיין גאַנצער דרוזשינע, מיט די אַראָפּגעלאָזטע הינט פון די קייטן. עס איז אַ שטיק אופגעריסענע רוסישע פּאַטריאַרכאַלישקייט. זיין וויזיט באַם גענעראַל בעק איז עפּשער אַ וויטער אָפּקלאַנג פון דעם 9־טן יאַנוואַר 1905, אַן אויסדרוק פון נאַיוון גלויבן פונעם אָפּגעשטאַנענעם טייל פּויערים אין דער גערעכטיקייט פון דער „העכערער־נאַטשאַלסטווע“. די רוסישע העכערע נאַטשאַלסטווע האָט זיך אָבער שטענדיק אויסגעצייכנט מיט איר טעמפּער אַכזאָריעסדיקייט, און האָט מיט דעם אַליין זייער אָפט וועררבירט רעוואָ־ליוציאָנערן, פונקט אַזוי, האָט דער גענעראַל בעק פאַרוואַנדלט, אַדאַנק זיין רעציכישער אופירונג, בידאָוועכאַסקע אין רויטע פּאַרטיזאַנער.

אינגאַנצן אָבער אויסגעטראַכט און באָדנלאָז איז דער אַלטער וואָס פלאָנטערט די וועגן. עס איז אַ געשטאַלט אָן בלוט און פלייש, אַן אַבסאָליוט אַבסטראַקטער סימוואָל, וועלכער האָט ניט קיין שום רעאַלע וואָרצלען אין דערווירקלעכקייט. דער עפּיזאָד מיטן אַלטן טראָגט אַריין אַ דיסאָנאַנס אינעם בוך. דעם לייענער איז דאָך קלאָר, אַז אַן אָרגאַניזירטע רעאַלע קראַפט פלאָנטערט באַוווסטזיניק די וועגן פון דעם רויטן אָטריאַד און דאָ ווערט מיטאַמאָל אַריינגעטראָגן אַ סטיכיישער אונטער־באַוווסטזיין־עלעמענט. ראָמאַנטישע און אפילו פאַנטאַסטישע עלעמענטן מעגן געוויס פאַרנעמען אַן אָרט אין אונדזער ליטעראַטור. עס דאַרפן זיך אָבער פילן די רעאַלע פעדים, וועלכע פאַרבינדן דידאָזיקע עלעמענטן מיט דער ווירקלעכקייט. עס דאַרף זיין אַ רעאַלער אויסגאַנג־פונקט אָדער אין דער געשיכטלע־כער פאַרגאַנגענהייט, אָדער אין אונדזער הײַנט באַם אָנמערקן די קאָנטורן פון דער צוקונפט. דער אַלטער, וואָס פלאָנטערט די וועגן שווימט אָבער אַרויס אינעם בוך ניט פון דער ווירק־לעכקייט גופע, נאָר פון אַן אויסגעטראַכטער מייסע וועגן דער ווירקלעכקייט.

מילכאָמע־ליטעראַטור מיט ברייטע פאַנאַנדערגעוויקלטע באַטאַלישע לייוונטן האָט די וועלט־ליטעראַטור געהאַט אַסאַך. די טעמע פון דירעקטן שלאַכט איז שוין אַפּ אָן אַ שיר אויפאַנים געשילדערט געוואָרן, אָנהויבנדיק פון דער שוואַרצמייעדיקער פּאַטריאָטישער ליטעראַטור, ווו די שיקרעס פון בלוט און דער זאַטער געלעכטער פון זיגער האָט פאַר־טויבט די קרעכצן פון די שטאַרבנדיקע און פאַרוווּנדעטע, און ענדיקנדיק מיט דער קליינ־בירגערלעך־פּאַציפיסטישער ליטעראַטור, ווו עס זיינען היסטעריש געשילדערט געוואָרן די גרוילן פון מילכאָמע, ניט אָנווייזנדיק קיין שום אויסוועג דערפון. גרויסע אָפּאָזיציאָנעלע שרייבער, ווי סטענדאַל און טאָלסטאָי האָבן געשילדערט די מילכאָמע, ווי אַן אומזיניקע אונטערנעמונג, וועלכע איז אומאָפּהענגיק פונעם מענטשלעכן ווילן, זיי האָבן באַוויזן דעם

אינגעוויטס, דעם מיטנוואָכ פונ דער מילכאָמע און דערמיט אראָפּגעריסנ פונ איר די יאָנ־
טעוודיקע פאָרם פונ אָפיציאַלע רעגירונג־מיטײַלונגענ. זיי האָבנ אָבער אויכ, אדאַנק דעם
וואָס זיי זײַנענ אינ גרונט געשטאַנענ אפ די פּאָזיציעס פונ דעם הערשנדיקנ קלאַס, ניט
געקענט אנטבלויטיק אופדעקנ די עמעסע טרײַב־קרעפטנ פונ די מילכאָמעס פונ זייער צײַט.

די סאָוועטישע ליטעראטור האָט די ערשטע אָנגעהויבנ אופדעקנ די עמעסע קלאסנ־
פּרוזשינעס פונ דער אימפּעריאַליסטישער מילכאָמע, און דער רוסישער היסטאָרישער קאָנ־
קרעט האָט מיטגעווירקט, אז קימאט אינ אלע אונדזערע ביכער ווערט געשילדערט דער
איבערגאַנג פונ אימפּעריאַליסטישער מילכאָמע אינ בירגערקריג.

בא גאָדינערנ איז די באשרײַבונג פונ דער שלאכט גופע דער סאַמע אינטערעסאַנטער
און רייצנדיקער אָרט אינ דעם בוכ. די געשעענישנ ווערנ אָנגעפירט דורכ א פעסטנ
באוווסטזײַנ און וואקסנ אָנ מיט א שטרענגער אומפּאַרמײַדלעכקײַט. די שלאכט הויבט זיכ
אָנ א ביסל פויל און פלאַקערט זיכ דערנאָכ פּאַנאַנדער. דער שרײַבער פירט ארום דעם
לייענער איבער פאַרשיידענע טיילנ פונ שלאכט־פעלד און ווײַזט יעדע גרופּע אינ איר
גאנצער אינערלעכער אָנשטרענגונג און אייגנאַרט. ער ווײַזט קימאט יעדנ קענטיקנ העלד
פונ זײַנ בוכ אינ די ספּעציפישע שלאכט־באַדינגונגענ. יעדערער פונ זיי איז אָנגעעלעקטרי־
זירט, דערהויבנ און זעט אויס העכער פונ זײַנ נאַטירלעכנ וווקס. און דער גאנצער אָטריאַד
שטעלט מיט זיכ פאָר אזא מאָנאָליטנ איינס, אזא שטארקנ צונויפגעפּרעסטנ פויסט, אז ער
קענ ניט ניט זיגנ. דאָס איז ניט קיינ הילפלאָז פונ א מאסע, דאָס איז ניט קיינ מוירע פאַר
נאַטשאַלסטווע, ניט קיינ פאַרדריסלעכער אומזינ — עס איז א הייסער אָנגעשטרענגטער ווילנ,
א טיפ אידייִשער קאמפ.

גלײַכצײַטיק ווײַזט גאָדינער זייער געלונגענ, אז ניט אלע רויטגווארדייער זײַנענ פונדעסט־
וועגנ דאנ פייִק געווענ צו אזא הויכנ באוווסטזײַנ. די בידאָוועכאטקער פּאַרטיזאנער,
לעמאָשל האָבנ זיכ געלאָזט אפנ וועג פונ פּערזענלעכער נעקאָמע.

הערש איז די גאנצע צײַט פונעם שלאכט דערפירט מאמעש צו איינ פונקט. זײַנ גאנצע
נערוונ־סיסטעמ, זיינ גאנצער „איכ" איז אָנגעווענדעט נאָר אפ דעם גאנג פונ דער שלאכט.
און ס'איז מיט אזא ראפינירטנ כוש פאַר פּסיכאָלאָגישע פּראָצעסנ, וואָס ס'איז כאראקטע־
ריסטיש פאַר גאָדינערנ, איבערגעגעבנ געוואָרנ דער צושטאנד פונ א מענטשנ, ווענ ער איז
האַלב־טויט פונ שלאָפלאָזע נעכט און אומדערטרעגלעכער מידקייט און דאָכ פילט ער מיט
א באזונדער שארפקײַט. הערשנ דוכט זיכ, אז ער שלאָפט אײַנ אינ זאָטל, און דאָכ וויים
ער אלצ וואָס קומט פאָר ארום אים. זייער געלונגענ איז דער מאָמענט, ווענ הערש
דערזעט בעקנ און ווערט מאמעש פאַרוואנדלט אינ א הייסנ פאַרביסענעם פאַרלאנג צו
כאַפּנ אים (אז עס איז ניט ווינשנסווערט אים צו דערהארגענענ גערענקט ער אפילע איצט).
און דער פאַרנעפּלט־מעטושטעשער באוווסטזײַנ בעשאס ער ווערט פאַרווונדעט. דער פינאַל
פונ דעם בוכ מיטנ ברודער־קיווער, מיטנ מיטינג, איז שוינ זייער אסאכ מאָל איבערגע־
כאַזערט געוואָרנ אינ אונדזער ליטעראטור פונ בירגער־קריג.

דער בוכ „דער מענטש מיט דער ביקס" שטעלט מיט זיכ פאָר אנ אנטשיידענעם און
געלונגענעם טראָט פונעמ כ' גאָדינער אפנ וועג פונ סאָציאַליסטישנ רעאליזמ און דערפאַר
שוינ בעמײַלע א געווינס פאַר דער ייִדישער סאָוועטישער ליטעראטור.

ל. צארט

# מ. כאשטשעוואצקי

(קריטישע פארצייכענונגענ)

1

כאשטשעוואצקעס שאפונג פונ די לעצטע יאָרנ קענ אָפּט שאפנ אנ אײַנדרוק, אז מיר האָבנ דאָ צו טאָנ מיט א שרײַבער, וואָס האָט ניט געוווּסט פונ אידעאָלאָגישע וואקלונגענ אינ זײַנ שאפונג אונ איז געווענ סאָציאַל פארשארפט אונ אָפּטימיסטיש געשטימט אפ אלע עטאפּנ פונ זײַנ שאפונג. דערדאָזיקער אײַנדרוק באקומט זיכ דערפאר, וואָס די לעצטע ביכער זײַנע („אינ שווערנ גאנג”, 1928, „פּערעקאָפּ”, 1932, „טראָט פונ טויזנטער”, 1933) כאפּנ ארום זײַנ שאפונג הויפּטזאכלעכ פונ רעקאָנסטרוקטיווּ פּעריאָד אונ נעמענ ארײַנ א ריי לידער פונ די פריִערדיקע יאָרנ נאָר לויטנ „פּרינציפּ פונ שטרענגנ אָפּקלײַב”.

אונ אינדערעמעסנ, ווי איז די לאגע? אינדערעמעסנ (ווי דאָס זאָל איצט ניט זײַנ „ניט מאָדיש” בא אייניקע שרײַבער...) דארפ מענ אויכ בענעגייע כאשטשעוואצקענ ריידנ, ווי וועגנ א שרײַבער, וואָס „האָט דורכגעמאכט עטאפּנ”.

דעם ערשטנ פּעריאָד אינ כאשטשעוואצקעס שאפונג וואָלט מענ געקענט פארצייכענענ אלס אזא, וואָס איז כאראקטעריסטיש מיט מאָטיוונ, וואָס זײַנענ אבסטראקט-סימוואָליסטיש לויט זייער פאָרם, וועלכע זײַנענ אָבער ווײַט ניט אבסטראקט לויט זייער סאָציאַלנ מעהוס, נאָר גאנצ קלאָר געווענדעט קעגנ דער רעוואָליוציאָנערערווירקלעכקײַט. דערדאָזיקער עטאפּ האָט, עמעס, ניט לאנג געדויערט, אָבער פארצייכענענדיק דעם אווטערס שעפערישנ וועג, קענ מענ אים ניט אויסמײַדנ.

דער ערשטער ארײַנטריט פונעם דיכטער אינ דער ליטעראטור איז קינסטלעריש פארדאָקומענטירט אינ די דינינקע ביכלעכ לידער: „דאָרשט”, דערשינענ אינ 1922 י. אונ „הארטע וואָר”—אינ 1924 י. וועגנ וואָס ריידנ דידאָזיקע ביכלעכ? וואָס פארא גאמע פונ געפילנ דריקנ זיי אויס?—פריִער פאר אלצ דאָס, אז, קומענדיק אינ דער דיכטונג (1917—1918), האָט כאשטשעוואצקי אָפּגעשטויסנ זיכ פונ א קליינבירגערלעכ-באָהעמיש וועלטל אונ אז דאָסדאָזיקע וועלטל האָט אים געצווּנגענ אָנצווּוענדנ (בעסער געזאָגט— נאָכמאכנ) דעם גאנצנ קלאפּערגעצײַג פונ יענע סימוואָליסטישע „דווייקעס”, וואָס האָט שוינ געהאט פעסטע טראדיציעס סײַ אינ דער ייִדישער, סײַ אינ דער רוסישער ליטעראטור פונ די רעאקציע-יאָרנ. דאָ האָבנ מיר די באקאנטע מאָטיוונ וועגנ „טעג אונ גילדערנע נעכט”, וועלכע מע האָט „ערגעצ אינ מיסט פארלאָזנ” („מײַנע טעג”), וועגנ „טעג אינ זומפּנ-נעסט” („אינ שטויב-נעסט”), דער אלטער אונ באקאנטער מאָטיוו פונ דער דעקאדענטיש-יערידישער פּאָעזיע וועגנ דעם, אז

ארום איז א פינצטערניש, וויסט אונ גאָר ניטאָ,
הילכט נאָכ וועג א הוסטעניש פונ אנ אלטנ טאָג.

(„דאָרשט”, ז. 12).

דאָרטנ האָט איר דאָסזעלבע דעמ גאנצנ קלאפערגעציַג פונ סימוואָליסטיש־פארשיפּרירטע
פּאָעזיע וועגנ דיבוקימ, וואָס זיצנ „אינ א פינצטערנ הויכ פונ יענער זײַט וועלט“ א.א.וו. א.וו.
קורצ גערעדט: דאָ האָבנ מיר, ווי געזאָגט, א גאנצ נעפּלהאפטע לויט דער פאָרמ, אָבער
א גאנצ קלאָרע לויטנ אינהאלט רעאקציע אפ שטורמישע טעג פונ רעוואָליוציע מיצאד א קלײנ־
בירגערלעכער אינטעליגענצ, וואָס וויל אנטלויפנ פונ דעמ ברויזיקנ ארומ אינ א וועלט פונ
אבסטראקטע געשטאלטנ אונ זעונגענ. אונ ס׳איז איבעריק אונטערצושטרײַכנ, אז מיר האָבנ
דאָ געהאט צו טאָנ מיט א דיכטונג, וואָס איז גוואלדיק פעסימיסטיש לויט איר גרונט־טאָנ,
מיט אזא, וואָס אָפּערירט הויפּטזעכלעכ מיט טונקעלע פארבנ אונ דומפּע ווערטער, מיט
א דיכטונג, וואָס האָט מער געמיינט, ווי געזאָגט...

לאָמיר דערבײַ פארצייכענענ אָט וואָס: דערדאָזיקער שטריכ פונ כאשטשעוואצקעס דיכ־
טונג (די ניט קלאָרקײַט, מינאָרישקײַט, קאמערארטיקע קלינגענדיקײַט א.ד.גל.) איז דאפּקע
געפעלנ געוואָרנ אונ אפילע רעקלאמירט געוואָרנ מיצאד די „פּאָעטישע קויהאנימ“, וואָס
האָבנ גענומענ א מינ ליטערארישע שעפּסומ איבער דעמדאָזיקנ יונגנ דיכטער. אשטייגער,
דאָוויד האָפשטיינ, וועלכער האלט, אז „טיפ אָרגאנישע דיכטונג איז קימאט שטענדיק
רעטראָספּעקטיוו“ (פונ זײַנ פאָרוואָרט צו „דאָרשט“, ז. 3), געפעלט דידאָזיקע זאמלונג
דערפאר, וואָס „מוישע כאשטשעוואצקי האָט עפּעס א נעטיָע צו פאָרענ זיכ מיטנ אונטער־
גרונט פונ אונדזער צעפּיצלטנ לעבנ. קיינ איינ וואָרט, וואָס זאָל ריידנ וועגנ אונדזער
שטייגער. דאָכ אזוי קאָנדענסירט־ייִדיש זײַנענ די לידער פונ ציקל „איינעכטיקע טעג־
אינעמ לאנד „מיילע“ א.א.וו. א.וו. (דאָרשט, ז. 4).

דידאָזיקע מיינונג האָפשטיינס האָבנ מיר געבראכט באשטימט ניט צוליב דעמ, קעדיי
צו איליוסטרירנ א פאלשע אידעאליסטיש־נאציאָנאליסטישע קאָנצעפּציע באמ כ׳ האָפשטיינ
פונ יענעמ פעריאָד, נאָר קעדיי קלאָר צו מאכנ זיכ די ליטערארישֿ־אידייִשע סוויווע, אינ
וועלכער עס זײַנענ געוואקסנ א ריי יונגע שרײַבער אינ יענער צײַט, קעדיי צו פארשטיינ
די ווירקונגענ, וואָס עס זײַנענ אפ זיי אויסגעיִבט־געוואָרנ.

וועגנ דידאָזיקע ווירקונגענ, וואָס גייענ זיכ צונויפ מיט זײַנ סאָציאַלנ מעהוס, מוז מענ
אומבאדינגט ריידנ, ווײַל ס׳איז גאנצ זיכער, אז ניט איינער פונ אונדזערע פּאָעטנ פונעמ
„צווייטנ דאָר“ האָט ניט זעלטנ געצאָלט צינש פארשיידענע אידעאליסטישע אונ נאציאָנא־
ליסטישע טעאָריעס, טאקע „צוליב מאָדע“. באטראכטנדיק, אשטייגער, כאשטשעוואצקעס
שאפונג, קומסטו צומ באוווסטזײַנ, אז בא אנדערע באדינגונגענ אינ אופּווירקונגענ וואָלט
בא אימ גאנצ זיכער געזיגט ניט דער אבסטראקטער אונ פעסימיסטישער שטראָמ אינ זײַנ
שאפונג, נאָר דאפּקע דער איראָניש־בײַסיקער אונ בונטארישער מאָטיוו קעגנ די „מיילע־
מענטשנ“, יענע „מיילע־מענטשנ“, וועלכע האָבנ די ערשטע יאָרנ באזעצט זיכ גאנצ פעסט
אינ דעמ אווטערס שאפונג אונ געוואָרנ אפילע די אויסדריקער פונ זײַנ אידעאָלאָגיע...
גאנצ פארשטענדלעכ, אז ניט נאָר אינ ווירקונגענ אליינ האנדלט זיכ דאָ (פלעכאנאָוו האָט
דאָכ שוינ אמאָל גאנצ קלאָר דערוויזנ, אז ווירקונגענ זײַנענ מעגלעכ נאָר דאנ, ווענ מיר
האָבנ צו טאָנ מיט אנאלאָגישע סאָציאַל־עקאָנאָמישע מאָמענטנ), אָבער אבסטראהירנ
זיכ אינגאנצנ פונ דעמדאָזיקנ „סוביעקטיווגנ פאקטער“ טאָרנ מיר אויכ ניט.

ווי די מײַסע זאָל אָבער ניט זײַנ, האָט האָפשטיינ רעכט געהאט צו יענער צײַט אופּ־
צונעמענ כאשטשעוואצקענ „ווי ער שטייט אונ גייט“. די גאנצע שאפונג פונ דעמדאָזיקנ
יונגנ דיכטער (זײַנ געשטאלטנ־וועלט, קינסטלערישע מאנער א.ד.גל.) האָבנ אינ טאָכ גענר־

מען אויסגעדריקט דיזעלבע אידייִשע געווענדקײַט, וואָס איז געווען כאראקטעריסטיש פאר דער „קיִעווער" שול.

א געגויער אנאליז פון זײַנע מאָטיוון וועט עס אונדז אָנשוילעך באוויַיזן.

2

ווי פילט זיך דער דיכטער באַם לעצטן אָפּהילך פונעם בירגער־קריג—אין די יאָרן 1920—1921?

אין גרונט גענומען האָבן מיר דאָ אַן אידייען־געמיט פון א מענטשן, וואָס האָט זיך פארלאָרן אינעם ארום. דער פּאָעט הערט ניט אויף אָפּ פארשיידענע אויפאנים צו טײַנען, אז ס'איז אים „בלינד באשערט צו גיין אין פינצטערן מידבאָר צו טאפּן" („דאָרשט", ז. 21), צי קלאָגן זיך:

„עס שטײַגן ארום מײַנע קרעכצן,
נאָר הימלען מיט וואָלקנס פארהאנגענע..."

(ראָ־ט) א.א.וו.

און געפינענדיק, אז דידאָזיקע פּאָעטישע פיגורן זײַנען נאָך צו שוואך, שטעלט ער זיך ניט זעלטן אין א בײַ־איראָנישער פּאָזע און פרעגט מיט ייִעש:

„איז עפשער קיין הימל ניטאָ נאָר,
איז עפשער מײַן מי אַן אומזיסטע..."

(דאָרט) א.א.וו.

דער גאנצער שלאָל מיט געשטאלטן, וועגן „אויסגעטריקנטער ערד", וועגן „מידבער־זאמד" א.א.וו., מיט וועלכע עס איז אָנגעפילט דאָס ביכעלע, דריקן אויס אין זייער סומע א טיף־געדריקטע שטימונג און אָפּהענטיקײַט.

עס טרעפן, פארשטייט זיך, מינוטן פון אופליַיטערונג, ווען דער פּאָעט דערפילט אין זיך מוט און פארמעסט זיך אפילע צו שטײַגן „אַף העכסטע שטאפּלען", אָבער אזעלכע צושטאנדן טרעפן זייער זעלטן און יעדער מונטערער מאָטיוו ווערט גלײַך איבערגעהאקט און דער דיכטער שליסט זיך איבער אַף מינאָרע טענער:

„שווער מיר, און די פיס מײַנע פעלשן
און די הענט מײַנע פאנגען די הויל.
נאכט מיט אויגן וועלפישע
עפנט איר מויל".

(דאָרט, ז. 24) א.א.וו.

אילוסטרירן דידאָזיקע זאכלאגע דורך מערערע בײַשפילן איז בעעמעס ניט קעדײַ—דאָס גאנצע דינע ביכעלע איז אַף דורך און דורך דורכגעדרונגען מיט עגלעכע שטימונגען פון טיפן ייִעש, מיטן געפיל פון גלײַכגילט און אפאטיע.

בלעטערסט א ביכל לידער, וואָס איז דאטירט 1922 י. און וואָס כאפּט ארום א פעריִאָד פון שטורמישע רעוואָליוציע־יאָרן און זוכסט אייניקע מאָטיוון, וואָס זאָלן זײַן פארבונדן מיט דער רעוואָליוציע, אָדער זאָלן כאָטש אָפּערירן מיט א מאטעריאל, וואָס איז גענומען פון דער רעוואָליוציאָנערער ווירקלעכקײַט, און דו געפינסט צווישן זיי אלע נאָר איין ליד, וואָס שליסט זיך אָן אין א באשטימטער מאָס צו אונדזער ווירקלעכקײַט, אָבער דידאָזיקע ליד הייסט „הונגער" און איז דאטירט 1921... איז נייטיק צו אונטערשטרײַכן, אז דידאָזיקע ליד שטײַגט אריבער לויט איר פעסימיסטישקײַט און פארווּרטײלטקײַט אלע איבעריקע?..

דיזעלבע צעטומלטקײַט, ייִעש און שרעק פאר דער רעוואָליוציאָנערער ווירקלעכקײַט איז כאראקטעריסטיש אין א באדײַטנדיקער מאָס אויך פאר דער צווייטער זאמלונג פונעם אווטער.

„הארטע וואָר“ הייסט דידאָזיקע זאמלונג—זי וואָלט אָבער מיט רעכט געקאָנט אָנגערופן ווערן „גרויזאמער וואָר“, און דערדאָזיקער נאָמען וואָלט באשטימט כאראקטעריזירט די פירנדיקע ליניע פון כאשטשעוואצקעס שאפונג אינעם ערשטן פעריאָד, ווײַל די גאנצע געשטאלטן־וועלט אויך אינעם דאָזיקן ביכל, די גאנצע טעמאטיק זײַנע איז פון דערזעלבער אידייִשער און קינסטלערישער קוואליטעט, ווי פון דעם ערשטן. אויך דערדאָזיקער ביכל איז מאמעש אָנגעשפיגעוועט מיט אזעלכע פאָעטישע פיגורן, ווי „גזאר פון טויט“, „פאר־שלאָסענע ווענט“, „נעכט פון זינקענ“, „טויט און פארלענדונג“, „מײַלער, וואָס צעעפענען גרויל“, „כאָלעלס פינצטערע פון גרויל“ א.א.וו. א.וו. דאָרטן קליגט זיך אפילע דער אווטער צו שאפן אזא מין בילד, ווי „הימל־זומפ“... אפ דעם אלץ ליגט דער שאָטן פון שווארצער שרעק, אָדער גרויער גלײַכגילט. און טרעפן מיר שוין יאָ א בילד, וואָס איז אויסגעפורעמט אין ווײַסע פארבן—א ווינטער־פייזאזש—איז דאָס אויך די ווײַסקײַט פון „פארגלי־ווערטע טײַכן“, די ווײַסקײַט פון „ווײַסן טויט“...

דידאָזיקע רעמעזודיקײַט און געהיימניספולקײַט, מיט וועלכע דער אווטער פילט אָן זײַנע לידער, אונטערשטרײַכן נאָך מער דידאָזיקע וועלט פון סוידעס און שרעק, פון וועלכע דער אווטער קען זיך ניט באפרײַען.

פונוואנען נעמט זיך עס דאָס אלץ? ווו איז די סיבע פון דעמדאָזיקן שרעק־געפיל?—דאָס אלץ איז זיכער א רעזולטאט דערפון, וואָס דער אווטער, וועלכער דריקט דעמלט אויס דעם צעטומלטן און פארלאָרענעם קלײנבירגער, מאָלט זיך דעם גאנצן ארום אלס א כאָלעל, וואָס פארמאָגט ניט קיינע סאָציאַלע פארבינדונגען, אלס אזא, ווו מענטשן גייען זיך ניט צונויף, נאָר גייען פארביי איינער דעם צווייטן.

„ס'וועכט זיך דער נעפל און ס'וויגט זיך די פינצטער—
און איינער אהער גייט און צווייטער אהינצו...“
(„הארטע וואָר“, ז. 22).

אָט אזא איז די פאָרשטעלונג פונעם דיכטער וועגן אונדזער גאנצער ווירקלעכקײַט—א ווירקלעכקײַט, אין וועלכן יעדער איינער איז פאר זיך א וועלט און יעדער איינער האָט ניט צו טאָן מיטן צווייטן.

וויבאלד אזוי, איז שוין געזעצמעסיק אזא געמיט־צושטאנד, אזא שפירונג אינעם ארום:

„איך בין דאָ א פרעמדער צווישן שטיינער,
גיי א שטילער בא דער זײַט פון טאָג“.
(ראָרס, ז. 15).

און וויבאלד אזוי איז שוין אויך פארשטענדלעך דער שטענדיקער געפיל פון אונטער־דריקטקײַט, דער צושטאנד פון פערמאנענטן פעסימיזם.

ס'איז בעעמעס זעלטן ווו אין דער ליטעראטור אויסגעדריקט אזוי בולעט דער געפיל, כ'וואָלט געזאָגט, פון פיזיָאלאָגישער שרעק פאר דעם שטורעם פון דער רעוואָליוציע, ווי בא כאשטשעוואצקען אין דעם פעריָאָד. אין דער ייִדישער נאָכאָקטיאבערישער ליטעראטור האָבן מיר שוין צו יענער צײַט געהאט געהערט דעם מאָטיוו וועגן דעם, וויאזוי „מאָסקווע האָט צעליינט פײַערס אפ די הויכנ“ און „געצונדן הימלשן בלײַ“ („הארטע וואָר“, ז. 43).

בײס אָבער דערדאָזיקער בילד ,פלעגט אין דעם גרעסטן טײל פאלן באגלײט װערן מיט א געפיל פון שטארקע פארװונדערונג און איבערראשונג (עמעס, א פאסיװער און באַאָבאַכ־טערישער, װי בא האָפשטײנען אין זײַן „אָקטיאבער״), האָבן מיר בא כאשטשעװאצקען דעמזעלבן מאָטיװ, אין א שטארקער באפארבונג פון שרעק פאר דעם „גרױזאמען גזאר דעם שטרענגן״—פון דער רעװאָלוציע, פון גװאלדיקער ניט זיכערקײַט און שפירונג פון שטרויכלונג אף יעדן טריט און שריט.

מע דארף דאָך בעעמעס זײַן גװאלדיק אופגעטרײסלט און פארלירן אלע פעדים מיטן לעבעדיקן לעבן, קעדײ צו דערגײן צו אזא צושטאנד:

„און גײסט דורך
און גיסט גאָרניט קײן בליק
און שפירסט דורך הארטער װאָר די שװינדלענדיקע רויכן,
װײס:
אז יעדער שטײן, װאָס אונטער דײַנע פיס דאָ ליגט,
אז יעדער שטײן אין װעג איז שטײן פון שטרויכלונג״.

(ז. 40).

און דיזאָזיקע שוועס דריקן בעפײרעש אויס עטװאָס מערער, װי סוביעקטיװע רע־אקציע אף שטורעם פון דער רעװאָלוציע—דאָ האָבן מיר באשטימט א בוילעטן פסיכאָ־איִדײשן אויסדריק פון א גאנצער סאָציִאלער גרופע, װאָס האָט זיך פארלאָרן אין דער רעװאָלוציע און אופגעהערט צו פילן דעם הארטן באָדן אונטער די פיס...

3

אינעם זעלבן ביכל געפינען מיר אָבער אויך מאָטיװן, װאָס רײדן װעגן איבערברוך, װאָס צײַגן, װיִאזוי דער פּאָעט הײבט אָן ביסלעכװײַז צו באפרײַען זיך פונעם קאָשמאר, װאָס דריקט אף אים.

זײַענדיק אײַנגעזונקען אין א װעלט פון עמפירײען און פעסימיסטישע זעונגען, האָט דער דיכטער געשאפן זיך א בילד װעגן דער רעװאָלוציע, אלס אזא, װאָס איז דורכויס צעשטערונג, נאָר „גרױזאמער גזאר״. דידאָזיקע פאָרשטעלונג האָט פארשטעלט פון אים דאָס לעבעדיקע לעבן און געשטעלט אים אין דער לאגע פון יענע זײַנע העלדן, װעגן װעלכע ער דערצײלט אזוי איראָניש:

„האָבן בלינדע צו טױבע געזאָגט:
איר הערט, װי עס קראכט דאָרט...
האָבן טױבע צו בלינדע געזאָגט:
איר זעט, װי דער טײַך גײט...״

(„הארטע װאָר״, ז. 31).

א לאגע, ניט גאָר קײן אָנגענעמע פאר א שרײַבער פון א רעװאָלוציע־עפּאָכע, אָבער אזא איז געװען די זאכלאגע...

נו, און װי איז פאָרגעקומען דער איבערברוך? לויט װעלכער ליניע איז געגאנגען די איבערבויונג?—לויט דערזעלבער ליניע, װאָס האָט פריִער געפירט אין א װעלט פון אבסטראקציעס און פעסימיסטישע זעונגען—לויט דער ליניע פון א מער ריכטיקער פאָר־שטעלונג װעגן דער צװישנבאציִונג פון אינדיװידויִום און קלאס. טאקע לויט דערדאָזיקער ליניע איז שפעטער געקומען דאָס פארשטײן די געזעצמעסיקײַט פון דער רעװאָלוציע.

דער פּאָעט האָט זיך געקענט באַפרײַען פון זײַן גאַנצן פעסימיזם און קליינבירגערלעכן טרויער נאָר דאַן, ווען ער האָט דערפילט און פאַרשטאַנען 1) אַז די פּראָלעטאַרישע געזעלשאַפט איז ניט קיין סומע פון אָפּגעזונדערטע אינדיווידיומען, נאָר א פעסט־צעמענטירטער קאָלעקטיוו, 2) אַז די צילן פון דער רעוואָליוציע איז ניט „גרויזאַמער גזאַר", נאָר גליק פון דער גאַנצער אַרבעטנדיקער מענטשהייט. דערפילנדיק דאָס, האָט דער פּאָעט דערזען, אַז ס'איז „פרילינג אָף דער ערד"...

און דאַן איז שוין פאַרגעקומען דאָס ווײַטערדיקע: דער דיכטער האָט דערפילט די פרייד פון לעבן און איז מיטגעריסן געוואָרן פון איר. וועגן דעם ווערט דערציילט אָף אַזאַ מין אופן:

„איך האָב געפּלאָנטערט לאַנג מיט פינצטערן פאַרדרייטן ליק,
מיט פאַלגריקע פּ'ס, מיט שריט פאַרוועגדטע,—
און מײַן צעפּבנטן, מײַן טונקלען בליק
האָט העל מיט אומגעריכטן פלוצים מיר פאַרבלענדעט.

ס'האָט ברייט צעוואָרפן זיך די שיין פאַרפלייצטע גאַס
מיט סטרונעס גלי'ענדע פון רעלסן־שנורן,
און איבער גאַס האָט זיך געקײַקלט העלער אַש
מיט הויכע אָפּשאַלן פון שטורעם".

(„האַרטע תאָר", ז. 41).

דער דירעקטער רעזולטאַט פון דעם אַלץ איז געווען דאָס, וואָס דער פּאָעט האָט פריִער פון אַלץ אָנגעמערקט פאַר זיך אַזאַ „פּראָגראַם":

„האָב איך זיך אופגעשטעלט מיט האַק אין האַנט און האָב געזאָגט:
זאָל ווערן טאָג, זאָל פעלן זיך דער קומעד..."

(דאָרט, ז. 41).

אַלס אַן ערשטער טראָט איז דאָס שוין אויך געווען גענוג—דאָס ווײַטערדיקע האָט ניט פאַרשפּעטיקט צו קומען. ס'איז פריִער פאַר אַלץ פאַרשוווּנדן געוואָרן אין אַ באַדײַטנדיקער מאָס דער אַלגעמיינער און אַבסטראַקטער סימוואָל, וועלכער האָט פאַרשטעלט אַ קאָנקרעטע וועלט און ס'איז געקומען אַ מער קאָנקרעטע טעמאַטיק; ס'איז פאַרלאָרן געגאַנגען ד קאַלטע באַאָבאַכטערישקייט און גלײַכגילט און ס'איז געקומען עמעסע אופריכטיקע עמאָציע און לײַדנשאַפט; ס'איז אָנגעוואַקסן דער געפיל פאַר אַזעלכע מאָטיוון:

„דאָרט פון יענער זייט שטיינערנע ווענט
הערן זיך קלאַפּן, הערן זיך הענט,
איז אונדז דאָס קלאַפּן דאָס ווײַטע באַקאַנט—
ווייסן מיר, ברידער מיט שטיינער פאַרשטעלט,
רײַסן צו אונדז צווישן בערג אַ טונעל".

(דאָרט, ז. 45).

פון די אויבנגעבראַכטע שורעס וועגן מענטשן, וועלכע זײַנען אינדיפירענט איינער צום צווייטן („איינער אהער, דער צווייטער אהינצו"), ביז דעם פאַרשטאַנד פון קלאַסן־אינטערעסן, וועלכע פאַראייניקן, איז בעעמעס אַ ווײַטער וועג.

ווי ווײַט ס'איז דער וועג פון די קאַלטע סטאַם־מאָטיוון ביז די לידער, וואָס זײַנען געווידמעט לענינען.

אין אונדזער ליטעראַטור האָט, דוכט זיך, קיין איינער ניט געווידמעט דער לענין־טעמע אַזויפיל אופמערקזאַמקייט, ווי כאַשטשעוואַצקי. כאַשטשעוואַצקעס לענין־לידער (אַפילע פון

די שפעטערדיקע יאָרן) שעפּן אפילו לעפּיערעך ניט אויס דיראָזיקע גראנדיעזע טעמע, נאָר אַלס מאטעריאַל, וואָס באצייכנט א באשטימטן עטאַפּ פון איבערבויונג, זײַנען זיי בעפּירעש אינטערעסאנט.

אויב מיר זאָלן, אשטייגער, צוגיין צו די לידער וועגן לענינען, וואָס זײַנען דאטירט 1924, ריין פאָרמעל, מיט א מאסשטאב פון אונדזערע הײַנטיקע פאָדערונגען, וועלן זיי אונדז באשטימט ניט באפרידיקן (דאָ האָט איר די גאנצע קינסטלערישע מאניער פונעם אבסטראַקטן „הערויִשן סטיל״, וואָס הוילט אויס מיט זײַנע היפּערבאָליזיר־מיטלען יעדן קאָנקרעטן אינהאלט פון לענינישן געשטאלט; דאָ האָט איר דאָס פאלשע פארגלײַכן לענינען צו—מוישע ראבייִנו... א בילד, וואָס פארקריפּלט די גראנדיעזע פיגור פון לענינען אַלס קעמפער פאר אינטערנאציאָנאַלער באפרײַונג, און פארשמעלערט זי צו די מאסשטאבן פון א „נאציאָנאַלן העלד״ א.א.וו. א.וו.). אָבער דיראָזיקע אַלע אידעאָלאָגישע און קינסטלערישע „פּראָדוציר־הויצאָעס״ קענען ניט אָפּשוואכן דעם גרונט־טאָן פון דיראָזיקע לידער—דער טאָן פון אופריכטיקן טרויער און אנטציקונג פארן געניאַלן פּראָלעטארישן פירער.

4

דער קער איז, אַלזאָ, געווען א קענטיקער, אָבער די קראפט פון אינערציע האָט נאָך לאנג געדריקט אפן שרײַבער און באקומען איר אויסדריק אין פארשיידענע פאָרמעס.

דאָ דארף פריִער פאר אַלץ דערמאָנט ווערן דאָס קליינבירגערלעכע געפיל פון זעלבסט־אָפּפערונג, פון „שאָלעם מאכן״ מיט דער רעוואָליוציע דורך אייגענער זעלבסטפארניכטונג. דערדאָזיקער צוגאנג צו דער רעוואָליוציע (וואָס האָט שפּעטער באקומען זײַן קוואליפיקאציע אַלס „גלאַדיאטארישער״) ווערט בא כאשטשעוואצקען אויסגעדריקט אין אזא פאָרם:

„און ליג איך אונטער שארפער טלאָ פון די צעיאָגטע טעג,
מיט קאָפּ צעבראָכענעם אפ שטיין פון בריק און בלוטיק
און ס'איז מיר גוט און גרוסנריקע הענט איך שטרעק:
— אווע, מאריטורי טע סאליוטאנט!...

(„הארטע וואָר״, ז. 52).

דער געפיל, אז רעוואָליוציע איז נאָר גוזאר האָט נאָך אזוי־ארום לאנג געלעבט און באקומען זײַן ווײַטערדיקע עוואָליוציע אין דעם, וואָס איז „אנערקענט געוואָרן״ די רעכט פון דער רעוואָליוציע צו—פארניכטן און אונטערדריקן... נו, און אופהייבן? אויסגלײַכן?—אזא מעגלעכקײַט פאלט פונעם דיכטערס אויג ארויס אין יענער צײַט אינגאנצן.

און דאן קומט שוין א גאנץ באקאנטע דערשײַנונג אין אונדזער ליטעראטור—קליינבירגערלעכער הומאניזם.

דער הומאניסטישער שטראָם האָט זיך איבערהויפּט געלאָזט פילן בא כאשטשעוואצקען אין זײַנע באלאדישע מאָטיוון, וואָס זײַנען געשריבן ביז 1925 י.

כאשטשעוואצקי האָט זייער געלונגענע אויסגענוצט אין זײַנע באלאדעס דעם נוסעך פון פאָלקס־עפּאָס (דערציילערישער טאָן, עמאָציאָנעלע באפארבונג דורך איבערכאזערן א ריי ווערטער און אויסדריקן, לירישע פראגע און אויסרוף א.ד.גל.), דערדאָזיקער עפּישער נוסעך, וואָס איז באפארבט אין עלעגישע טענער, אונטערשטרײַכט אָבער נאָכמער די אידעאָלאָגישע געווענדטקײַט פונעם אוטער: דער דיכטער זוכט אינעם געשיכטלעכן סיזשעט ניט די אָנגעבונדנקײַט מיטן הײַנט, ווײַזט ניט דעם קאמף פון די ארבעטנדיקע פאר דער רעוואָליוציע, נאָר שטעלט זיך א ציל צו פארפיקסירן א שווערן קאָשמאר, וואָס איז, צום

גליק, שוינ פארביי. „צום גליק" דערפאר, ווייל די אימפעריאליסטישע מילכאָמע, סיי דער בירגער־קריג מאָלנ זיכ דעם אוטער דורכויס אלס א שווערער כאָלעם.

ווי נעמט אופ דער אוטער די אימפעריאליסטישע מילכאָמע? — אלס אזא פּעריאָד, ווענ מע האָט געמאָרדעט מענטשנ, ווענ מע האָט זיכ זדעקעוועט איבער דער מענטשלעכער פּערזענלעכקייט, ווענ די פּערזענלעכקייט איז אייגנטלעכ קיינ פּערזענלעכקייט ניט געווענ, נאָר א קערנדל פונ א שטומער מאסע, וועלכע מע „טרייבט אונ מע יאָגט". וועלכע ליידט — אונ שווייגט... דערפונ נעמט זיכ די טראגישע באפארבונג פונ די אלע לידער. זעט, א שטייגער, וויאזוי עס ענדיקט זיכ די ליד „1915" (געשריבנ 1923) וועגנ דעם סאָלדאט, וועלכנ מע שיסט:

„געהענ איז דער מישפּעט דאָ גלייכ אונ גערעכט,
ס'האָט קיינער כוץ וואלד, כוץ פעלד ניט געהערט,
כוץ וואלד אונ כוץ פעלד אונ כוץ גרויענ קאָלאָס, —
דעם קורצנ באפעל אונ דעם טרוקענעם שאָס...
(„הארטע וואָר").

„כוץ פעלד אונ וואלד" זעט ניט אונ הערט ניט קיינער די ליידנ פונ דידאָזיקע אונטערדריקטע מאסנ...

קיינ שום אָנווינקס פונ צאָרנ, קיינ שום סימענ פונ פּראָטעסט בא די אונטערדריקטע מאסנ פילנ מיר אינ דידאָזיקע באלאדעס ניט (אפילע אינ יענע, וועלכע זיינענ געווידמעט דעם בירגער־קריג, ווענ די מאסנ האָבנ שוינ, דאכט זיכ, ווייט ניט געשוויגנ, נאָר העלדיש געקעמפט מיט זייערע אונטערדריקער) — אינ כאשטשעוואצקעס באלאדעס פאלט דערדאָזיקער קאמפ ארויס אינגאנצנ. אינ זיי פילט איר די גרויזאמקייט פונ א לאגע, ווענ „א טאָג אונ א נאכט אונ א טאָג איז געלעגנ א מענטש אפ די גאסנ" („א רונג") אונ קיינער קליייבט אים ניט אונטער, דעם גרויל פאר ניט מענטשלעכער אכזאָריעס פונ די באנדיטנ („דער שלייפער"). דעם קאָשמארנ־בילד וועגנ ברונעם, וואָס גיבנ בלוט אָנשטאָט וואסער („באנאכט") א.א.ו. א.ו. אונ גאָר.

דו לייענסט דידאָזיקע אלע באלאדעס אונ דו טראכסט: ווער האָט געקעמפט פאר די אָקטיאבער־דערגרייכונגענ? ווו זיינענ עס יענע מוטיקע העלדנ, וועלכע האָבנ זיכ געשלאָגנ מיט די קלאסנ־סאָנים? — דו זעסט זיי ניט. דו פילסט נאָר א וועלט, וואָס איז אָנגעפילט מיט שרעק, א וועלט מיט באנדיטנ אונ רויבער, וואָס שעכטנ אויס אומבעראכמאָנעסדיק די ארבעטנדיקע מאסנ אָנ קיינ שום ווידערשטאנד פונ זייער זייט...

דערדאָזיקער הומאניסטישער שטראָם, דערדאָזיקער גלויבנ אינ „אייביקער לייטזעליקייט אונ מילדקייט", וועלכער דער אוטער פרווט קלוימערשט אויסלאכנ אינ איינע פונ זיינע לידער וועגנ יעסענינענ [1], האָט אפ לאנג פארשטעלט פארנ אוטער די רעאלע וועלט מיט איר קלאסנ־קאמפ אונ האָט פארפילט זיינ שאפונג מיטנ אבסטראקטנ מיטלייד אונ ראכמאָנעס צום מענטשנ".

---

[1]) אנעיו. אינ 1925 י. פארעפנטלעכט כאשטשעוואצקי א ליד, ווו ער בארעכטיקט דעם דיכטערס אקט פונ זעלבסטמאָרד, ווייל אזוי איז שוינ דער גורל פונעם דיכטער צו זיינ „אליינ דער דיכטער" איבער זיכנ; אינ די לידער פונ 1926 י. אונ אפילע אינ 1928 י. ווערט די פיגור פונ יעסענינענ שטארק געלויבט אונ אפילע פּראָמאנטיזירט.

דידאָזיקע אַלע „איבערבלײַבענישן“ אונטערשטרײַכן נאָכמער בוילעט די עוואָליוציע, וואָס כאשטשעוואצקי האָט דורכגעמאכט אין זײַן ווײַטערדיקער שאפונג.

דו גייסט איבער פון „דאָרשט“ און „הארטע וואָר“ צו זײַנע לעצטע ווערק (מיר באַהאנדלען זיי צוזאמען, ווײַל זיי אנטהאלטן אין א באדײַטנדיקער מאָס דעמזעלביקן מאטעריאל) און דו באקומסט מיטאמאָל אזא מין שפירונג, ווי דו וואָלסט זיך באפרײַט פון א שווערן קאָשמאר, וואָס האָט דיך געמאטערט אין כאָלעם און דו ביסט ווידעראמאָל ארײַנגעפאלן אין א מאטעריעלער וועלט, וווּ עס פעלן אויסגעטראכטע בענקענישן און נודנע קרעכצענישן, אין א וועלט, וווּ מענטשן לעבן מיט א בלוטפולן לעבן, וווּ מע האָט זיך ליב און פײַנט, וווּ מע קעמפט און מע בויט א.א.וו.

א גאנצע ריי פון כאשטשעוואצקעס לידער פארקערפערן איצטער פּאָשעטע מענטשלעכע פרייד, וואָס קומט פון טיפער לעבן־שפירונג, פון פילן דעם אייגענעם טראָט, דעם אייגענעם קאָל, די אייגענע האנט.

„ווי־זשע נעמט מען א הארץ
אַז פארגעסן די ברייט,
און ווי נעמט מען די אויגן
אזא ליכטיקײַט ווייגן!“ („טראָט פון טויזנטער“, ז. 127).

— שרײַט אויס מיט אנטציקונג דער פּאָעט אין איינעם פון זײַנע פרילינג־מאָטיוון, און איז עפּעס אליין ווי פארוווּנדערט דערפון:

„כ׳האָב קיינמאָל געדענקט,
אז פאראן איז אזא“. (דאָרט, ז. 125).

און האנדלען האנדלט זיך דאָ ניט מער ווי וועגן „ווונדער שיינעם כוידעש מײַ“...

פארשוווּנדן געוואָרן דער פריערדיקער טרויער—און דער אווטער פארכליניעט זיך איצט מאמעש מיט דעם שעפע פארב, ליכט, פרייד, וואָס די נאטור האָט געשענקט דעם מענטשן.

ווי־זשע איז די קראפט, וואָס נערט אזעלכע שטימונגען? וועלכע זײַנען דאָס די סאָציאלע פאקטאָרן, וואָס דעטערמינירן אזא פּייזאזש, אזא ליריק אינגאנצן גענומען?—בא כאשטשעוואצקען געפינען מיר אזא מאָטיוו:

„סטעפּעס, בערג און וואסער,
— ס׳ארא פרייד,
איבער גאָרע ראכוועסן
איז מײַן לאנד צעשפּרייט.

אָפּן אַלע גרענעצן,
נעם און פלי,
ווו דו וועסט ניט אָנקומען—
ביסטו הײ“. („טראָט“, 130).

דידאָזיקע ליריק איז באשטימט א רעזולטאט דערפון, וואָס דער אווטער נעמט איצט די גאנצע נאטור אונטער אזא ווינקל:

„יעדע פעלד, וואָס איך זע עס,
יעדע פעלד איז דאָ מײַנס“. („טראָט“, 146).

און

„יעדער שטאָט, ווו איך וווין
איז זי מײַנע, די שטאָט“. (דאָרט).

דערדאָזיקער געפיל פונ בירגערלעכקײַט, פונ צוגעבונדנקײַט צום אייגענעם סאָציאַלי־סטישנ לאַנד דעטערמינירט דידאָזיקע מונטערע שטימונג און טאַקע דערפונ נעמט זיכ די פולע גאַמע פונ פרייד און באַגײַסטערונג, פונ ווע̄לנ לעבנ און ציִענ זיכ צו „ליכטיקײַט ברויזיקער", „גערויש גרויסשטאָטיקער און בראַזג פונ באַנענ". ווײַל טאַקע דער־פילנדיק זיכ אַלס א טייל פונ א סאָציאַלנ קאָלעקטיוו, האָט זיכ דער דיכטער געקאָנט באַפרײַענ פונ אינדיווידואַליסטיש־עלעגישע (פאַקטיש מיזאַנטראָפּישע) שטימונגענ, טאַקע נאָר איצט האָט געקאָנט קומענ אַזא מינ רעאַקציע אָפּנ אָרום:

„און ליב מיר ווערט—ווי הונגעריק פאַרבענקט—
אינ שטראָמענ גאַסיקע אינ אומרו פלייצנ,
און ניט עס אַרט אים דעם טראַמווײַ־געדרענג.
צו פילנ שכייניש און הייסע פלייצעס".

(„אינ שווערנ טראָט", ז. 7).

אינ שײַנ פונ אַזאַ צוגאַנג צום לעבנ באַקומט שוינ אַנ אַנדער טאָנ און באַלײַכטונג, אַשטייגער, אַזאַ פראָבלעם, ווי די פראָבלעם „היים".

אָנשטאָט דער היים פונ די פריִערדיקע יאָרנ, ווענ „נאַכט מיט רעגנישע בײַטשנ" (זע „האַרטע וואָר", ז. 30) האָבנ געטריבנ דעם דיכטער צו „שטילע טרייסט פונ קינד און ווײַב", צו שטילער היים, וועלכע האָט באַדאַרפט אויסבאַהאַלטנ פאַר אַלע לעבנ־שוועריקײַטנ, איז איצט געקומענ אַנ אַנדער היים:

„אויב ס'איז מײַנ היים נאָכ ניט די גאַנצע וועלט,—
א זעקסטכיילעק פונ וועלט איז זי געוויס דאָכ..."

(„אינ שווערנ טראָט", ז. 5).

און טאַקע אָנ „לינקע קנייטשנ" — אָנ אָפּלייקענענ „אייגענע היים", „אייגענע קינ־דער" א.א.וו. טאַקע איצט, ווענ ס'איז ליב געוואָרנ די אַלגעמיינע היים, געפינענ מיר באַם דיכטער פיל לירישע לידער וועגנ פרויענ און ליבע, וועגנ „דעם קעלעכל דעם פריי־דיקס פונ מײַנ קליינעם זונ" („אינ שווערנ טראָט", ז. 32) א.א.וו. א.וו.

דערדאָזיקער געפיל פונ פרייד, פונ זיכערקײַט איז, ווי מיר האָבנ געזענ, ניט מיטאַמאָל געקומענ. מיר האָבנ שוינ גערעדט וועגנ דעם „באַגאַזש", פונ וועלכנ דעם אווטער איז גאַנצ שווער געווענ צו באַפרײַענ זיכ. אָבער דער הויפּט־מאָטיוו פונ זײַנ שאַפנ ווערט שוינ איצט ניט טהויער און ניט אָפּהענטיקײַט.

ווענ דער דיכטער, אַשטייגער, קלאָגט זיכ אינ 1925 י., אַז אים

„טוט וויי פאַר די מאָגערע הענט,
וועלכע ווערנ אָנ אַרבעט פאַרלאָרנ".

(„אינ שווערנ טראָט", ז. 41).

ווייס ער שוינ אינעם זעלבנ יאָר צו דערציילנ אויכ אָט וואָס:

„שוינ רײַסנ דורכ שפּראָצונגענ פונ דר'ערד,
און אונטער הימלענ צאָפּנדיקע גרויע,—
איז נײַע היים, איז נײַע זאַכ באַשערט,
א נײַע זאַכ, א האָפענונג אַמ בויונג..."

(דאָרט, ז. 37).

ווענ דידאָזיקע „האָפענונג אפ בויונג“ באַם דיכטער איז אינ די באדינגונגענ פונ סאָציאַליסטישער רעקאָנסטרוקציע געוואָרנ אלצ מער אונ מער אָנשויליכע רעאלקײַט, איז דידאָזיקע ליניע אינ כאשטשעוואצקעס שאפונג אלצ מער אונ מער אָנגעוואקסנ אונ איז געוואָרנ די דאָמינירנדיקע. ווענ דעמ זאָגט באזונדערס איידעס זײַנ לעצט ביכל לידער, וועלכע פארפיקסירט הויפּטזעכלעכ דעמ לעצטנ פעריאָד פונ זײַנ שאפנ: די מאָטיוונ פונ בויונג, רעקאָנסטרוקציע, קלאסנקאמפּ פארנעמענ אינ אימ דעמ הויפּט־אָרט אונ זיי גיבנ אימ צו דעמ גרונט־טאָנ.

ווי גיבנ זיכ אָבער איַנ דעמ דיכטער דידאָזיקע נײַע טעמעס? וואָס פאר א קוואליטעט פארמאָגנ דידאָזיקע נײַע מאָטיוונ? לאָמיר דאָ גלײַכ זאָגנ: פונ. אלע אָפּטיילנ אינ ביכל איז די סאמע ניט אײַנגעגעבנסטע, לויט אונדזער מיינונג, די אָפּטיילונג אונטערנ נאָמענ „מיר בויענ שטעט“ (מאָטיוונ וועגנ דער סאָציאַליסטישער בויונג). אינ דידאָזיקע מאָטיוונ ווײַזט דער אווטער ארויס, אויסער קליינע אויסנאמענ, ווייניק באקאנטשאפט מיט דער שטאָט, ווייניק אָריגינעלקײַט אינ זײַנע קינסטלערישע מיטלענ א.א.וו. באדײַטנדיק געלונגענער אונ אפ א העכערנ אידייִשנ ניוואָ שטייענ די אזוי־גערופענע בירגערלעכע מאָטיוונ.

מיט וואָס איז אינטערעסאנט אָט דערדאָזיקער ציקל? פריִער פאר אלצ דערמיט, וואָס דאָ פעלט אויס דאָס אָביעקטיוויסטישע באאָבאכטערײַ אונ דער טאָנ פונ הומאניזמ, וואָס איז געווענ אזוי כאראקטעריסטיש פארנ ערשטנ פעריאָד פונ זײַנ שאפונג. דידאָזיקע מאָטיוונ, וועלכע זײַנענ א רעזולטאט פונ דירעקטנ אָפּרופנ זיכ אפ רעגנדיקע טאָג־דערשײַנונגענ פונ אונדזער הײַנט, זײַנענ אינ זייער מערהײַט אקטועל אונ צאפלדיק, זיי זײַנענ אָבער ניט פונ א גלײַכער קינסטלערישער מאָס: בייס א גאנצע ריי לידער פונ דעמדאָזיקנ ציקל („אונ ווידער קאָכט דער גײַסט“, „ווינט פונ דײַטשלאנד“, „א פריילעכער געשפּרעכ“ אונ אנד.) פארמאָגנ א קליינע מאָס פאראלגעמיינערונג־שטאָפּ אונ לעבנ ניט אריבער דעמ צײַטונג־טאָנ, אָדער בייס אינ אנדערע פונ זיי („די ליד וועגנ נאהאנ“) פעלט דער מאָטי־ווירטער „פּארוואָס“, בייס, אמענדע, אינ א ריי לידער וועגנ קלאסנ־סוינע ווערט דערדאָ־זיקער מאָטיוו פארשמעלערט ביז סינע צומ „קליינעמ מענטשעלע“ ביכלאל, פארמאָגנ שוינ אסאכ אנדערע פונ זיי א מער ברייטערע קינסטלערישע פאראלגעמיינערונג אונ ריכטיקע פּאָליטישע מאָטיווירונג. ווענ מיר נעמענ, אשטייגער, אזא ליד, ווי „דער ענטפער פונ מיליאָנענ“, וואָס איז אָנגעשריבנ אינ רעאליסטיש־קלאָרע אונ פּאָליטיש־עמאָציאָנעלע טענער, געפינענ מיר אינ איר אנ אָפּקלאנג פונ דעמ ברויז אונ צאָרנ, וואָס האָט ארומגע־כאפּט די ברייטע מאסנ ארבעטער אונ ארבעטנדיקע בייסנ פּראָצעס פונ די שעדיקער. דידאָזיקע ליד איז באשטימט א קינסטלערישער אויסדרוק וועגנ דער קלוגער פּאָליטיק פונ דער פּארטיי אונ סאָוועטנמאכט, וועלכע באגנעדיקט דידאָזיקע פארברעכער, ווײַל זייער גורל איז סײַווי „דער אייגענער בראָכ פונ געשיכטע“ (ז. 107). אקצענטירנדיק די ליד אפ אזא מינ אויפנ, האָט דער דיכטער אויסגעמײַטנ די וואָלוועלע „דראָונגענ“ לויטנ אדרעס פונ די שעדיקער, האָט אָבער גלײַכצײַטיק קינסטלעריש איבערגעגעבנ די גאנצע אָנגעגליטע אטמאָספער פונ לאנד, אונ האָט לײַדנשאפטלעכ געשטעמפּלט דידאָזיקע קלאסנ־סאָנים.

נאָכמער ווערטפול איז דידאָזיקע ליניע אינ כאשטשעוואצקעס שאפנ (די ליניע פונ ווײַזנ דעמ קלאסנ־סוינע), ווענ זי איז מערער קאָנקרעטיזירט, ווענ זי איז פּראָעצירט אפ אזעלכע „טרעגער פונ שלעכטס“, וועלכע זײַנענ אימ אמערסטנ באקאָנט, דאנ באקומענ מיר בא אימ א גאלעריי פונ קלאסנ־סאָנימ, וואָס זײַנענ בעעמעס גענומענ אונטער א פאר־גרעסערונג־גלאָז פונעמ קינסטלערישנ וואָרט. דער אווטער פארשטייט זייער גוט די אופגאבע

פונ דער סאָציאַליסטיש־רעאַליסטישער ליטעראַטור אופצוכאַפּנ ניט נאָר דעם קלאַסנ־סוינע, וואָס „צילט אינעם אַרבקאָר“, נאָר דערפילנ פּאַראַט אויכ „אינ דעם בליק אונ אינ דעם ווערטל אינ טראַמוויַ“, דערפילנ אונ געבנ א ווידערשטאַנד.

צי האָט אָבער דער דיכטער געוויזנ אָט דידאָזיקע (פאַרוואָלירטע) פאָרמעס פונ קלאַסנ־קאַמפּ?—זאָגנ, אז אלעמאָל, וואָלט געווענ צו דרייסט. בא כאַשטשעוואַצקענ (ווי בא פיל אַנדערע סאָוועטישע שרייַבער) זעענ מיר נאָכ ניט דעם קלאַסנ־סוינע מיט זייַנע נייַע פאָרמעס פונ קאַמפּ, בא אים איז נאָכ אויכ אינ דעם גרעסטנ טייל פאַלנ, די פיגור פונ קלאַסנ־סוינע רעאַליזירט אינעם געשטאַלט פונ „אויסלענדישנ“ סוינע („אונ ווידער קאָכט דער גייַסט“, „ווינט פונ דייַטשלאַנד“, „א פריילעכער געשפּרעכ“ אונ אנד.), אָדער פונ באַקאַנטע שוינ פיגורנ („רייַסער“, „קלאָגער“, „שיקער“, „א בלאַט“ אינ דער ליד „די קנופּיע“ אונ אנד.), אָבער גלייַכצייַטיק האָבנ מיר שוינ א פּרווו צו דערזענ „א ש אָ ט נ (וואָס) גיט זיכ דאָרט א ווייַז“ („סאָנים“, ז. 95), דערזענ אונ פאַרגעדענקענ דידאָזיקע נייַע פיגור:

„פאַרגעדענקענ די בעקלעכ די גלאַטינקע,
אונ דעם בליק, וואָס איז פוטערדיק מילד,
די ליפּלעכ, וואָס טריפנ מיט פּאַטיקע
אונ זייַנענ אפ זויגנ בעצילט“.

(„דער שאָטנ“).

דערזענ אָט דעמדאָזיקנ העלד אונ נאָכ קאָנקרעטער באַשרייַבנ אים, ווייַזנ אים ניט נאָר לויט זייַנ אויסערלעכקייַט, נאָר אויכ לויט זייַנע מייַסים—אזא איז די אופגאַבע פונעם דיכטער. „אַנאַדערופּ“ האָבנ מיר שוינ אלנפאַלס באַקומענ, אונ ניט קיינ שלעכטנ, אונ דאָס איז באַשטימט דאָס אינטערעסאַנטסטע אונ ווערטפולסטע אינעם בוכ.

וייניקער, ווי געזאָגט, גיבנ זיכ איַינ דעם אווטער (אלנפאַלס ביז איצט) די מאָטיוונ וועגנ אונדזער בויונג.

אינ דער גאַנצער אָפּטיילונג „מיר בויענ שטעט“ געפינענ מיר בלויז עטלעכע קאַרגע לידער, וואָס טרעטנ אָפּ פונ שאַבלאָנ, וואָס פּרווונ „שפּילנ“ אפנ דעטאַל. אלס אזא וואָלט מענ, אַשטייגער, געקענט אָנרופנ די ליד „באַריכט“. מיט וואָס איז אינטערעסאַנט דידאָזיקע ליד?—דערמיט, וואָס דער אווטער שטעלט זיכ ניט אָפּ אפ דער ב א ש ר ייַ ב ו נ ג פונ אנ אַרבעטער־פאַרזאַמלונג, וואָס הערט אויס א באַריכט פונ זייער דעפּוטאַט, נאָר שליסט אַריבער דידאָזיקע באַשרייַבונג אינ א מער ברייטערנ סימוואָל (דער געשטאַלט פונ די פאַבריק־קוימענס, וואָס זעצנ פאָר דעם באַריכט פונ דעם דעפּוטאַט). מיר ווילנ, פאַרשטייט זיכ, ניט איַינשטעלנ זיכ, אז דערדאָזיקער בילד איז זייער נייַ אָדער אָריגינעל, אָבער אינ אים האָבנ מיר לעכאָלאַפּאָכעס דעם מינימום, וואָס עס פאָדערט זיכ פונ א קונסט־ווערק—איבערדיכטנ דאָס איינצלנע אונ עמפּירישע אינעם אלגעמיינעם אונ געשטאַלטלעכנ. אינעם גרעסטנ טייל פאַלנ האָבנ מיר אינ דעמדאָזיקנ ציקל דאָס אויכ ניט. די מערהייַט „אינדוסטריעלע לידער“ סיגנאַליזירנ מאַמעש וועגנ א געפאַר, וואָס לויערט אפ כאַשטשעוואַצקענ—די געפאַר פונ נאַטוראַליסטישער באַשרייַבערישקייַט (פונ אַבסטראַקטנ סימוואָליזם קענ מענ אמאָל קומענ צו אזא „קעגנזאַצ“...). ווייַל מיט וואָס, אַשטייגער, טויג ניט דער בילד וועגנ מאָסקווע אינ דער ליד אונטערנ זעלבנ נאָמענ?—טאַקע דערמיט, וואָס דאָ איז קיינ בילד ניטאָ. ווענ דער אווטער גייט אפנ וועג פונ פּאָשעטנ קאַטאַלאָגיזירנ מאָסקווער „אַנטיקנ“, גיט ער אונדז אינ בעסטנ פאַל אנ אויסערלעכע פאָרשטעלונג וועגנ מאָסקווע אלס שטאָט,

אָבער ער בלײַבט אינגאנצנ הילפלאָז באם אופדעקנ דעם סאָציאַלנ מעהוס פונעם באגריפ „מאָסקווע“. איז איבעריק צו זאָגנ, אז אזעלכע „געאָגראפיש־ספראװאָטשנע“ מיטלענ זײַנענ בעעמעס שוינ הײַנט צו טאָג צו װײניק, װי חײניקס׳איז איצט „רישטאָװאניעס“־סטאם.

װעגנ רישטאָװאניעס:

בא כאשטשעװאצקענ אינ ביכל געפינענ מיר װעגנ זײ גאנצ היפש לידער, אָבער מיר פילנ קײנמאָל ניט, װיאַזױ די קאָנקרעטע רישטאָװאניעס, װאָס דער אװטער באשרײַבט, װאקסנ אריבער אינ „רישטאָװאניעס פונ װעלטנ“. דער לעצטער, פאראלגעמײנערנדיקער, געשטאלט װאקסט ניט ארױס באם אװטער פונעם עצעם שטאָפ, װאָס ער באארבעט, נאָר ער קומט אלס א מינ „צװאנג־אסאָרטימענט“. די געפאר פונ אראָפּזעצנ די פריִער־דער־װאָרבענע קװאליטעט אונ װעלנ „ארױספאָרנ“ אפ דער טעמע שטײט, אלזאָ, פארנ דיכטער גאנצ שארפ [1]). אונ פונ א שרײַבער, װאָס האָט אינ די פריִערדיקע עטאפּנ שטענדיק געזוכט נײַע קינסטלערישע מיטלענ, האָבנ מיר רעכט צו פאָדערנ נײַע מיטלענ, נײַע פארבנ, נײַע מאָטיװירונגענ אױכ בא דער טעמע פונ סאָצ. בױונג. אונ אינ דעם פּלאנ װאָלטנ מיר װעלנ אָנװײַזנ, אז דער פּאָעט מוז זיכ פריִער פאר אלצ אָפּזאָגנ פונעם מעכאניסטישנ אונ גאנצ שאבלאָנעם מעטאָד פונ קעגנשטעלנ. מיר מײנענ דערמיט צו זאָגנ אָט װאָס: בא כאשטשע־װאצקענ מערקט זיכ א טענדענצ צו קעגנשטעלנ צװײ באגריפנ ניט פונ אײנעם אונ דעם־זעלבנ װערט אונ קװאליטעט, נאָר לױט א גאנצ צופעליקנ סימענ. אונ דאָס ברענגט אים אלעמאָל צו א שװאכנ אונ אָנגעצװיגענעם בילד. װענ דער אװטער, אשטײגער, װיל געבנ א באגריפ װעגנ דער מעכטיקײַט פונ כארקאָװער אינדוסטריע־הױז דורכ דעם, װאָס ער שטעלט אים קעגנ אונ װיל גלײַכצײַטיק אופרײַסנ די שײנקײַט פונ טאמארעס טורעם אפ קאװקאז, האלטנ מיר, אז אזא קעגנשטעלנ איז ניט בארעכטיקט, װײַל אײנס איז צעקלאפּנ ראָמאנטישע לופט־שלעסער װעגנ דער „עקזאָטיק“ פונ קאװקאז (דער באליבטער מאָטיװ פונ אלע בענקענדיקע פאר־רעװאָליוציאָנערע ראָמאנטיקער) אונ אנ אנדער זאכ איז די שײנקײַט פונ קאװקאזער נאטור, װאָס איז טאקע שײנ, עמעסדיק אונ װירקלעכדיק. צוליב װאָס אָפּלײקענענ, צוליב װאָס „מאכנ צו קלײנגעלט“ די מעכטיקע נאטור פונ קאװקאז? — נאָר קעדײ אונטערצושטרײַכנ די שײנקײַט פונ כארקאָװער הױז? — איז זי דאָכ אזױ אױכ שײנ אונ פרעכטיק...

ס׳איז גאנצ קלאָר, אז אזא מינ קעגנשטעלנ קענ אינ פּלאנ פונ „סאָציאָלאָגיע“ ברענגענ צו פעטישיזאציע פונ סטאם הױכע גאָרנס (אונ אזא איז טאקע דער לײט־מאָטיװ פונ דערדאָזיקער ליד) אונ אינ פּלאנ פונ קונסט קאָנ עס ברענגענ אינ בעסטנ פאל צו שװאכע אונ פאלשע בילדער.

צו דידאָזיקע אלע פעלערנ דארפ מענ צוגעבנ דעם װיכטיקסטנ פונ זײ: „אָפּערירנדיק“ גאנצ היפש מיט ציגל, בעטאָנ, גאָרנס א.א.װ., האָט דער אװטער פארזענ דעם לעבעדיקנ מענטשנ פונ אונדזערע בױונגענ אונ דאָס איז עפשער דער בעסטער באװײַז, װי װײניק ער איז טאקע באקאָנט מיט דער נײַער סװיװע, װעלכע ער מאָלט אונ צו װעלכע שלעכטע קינסטלערישע רעזולטאטנ [2]) דאָס ברענגט אים: אָנשטאָט רעאליסטישע בלוטפולע

[1]) אפ װיפל דידאָזיקע געפאר איז אקטועל פארנ דיכטער װײַזנ „די ליד פונ די ציגל־טרעגער“, אונ די ליד „פינפיאָר אינ פיר“.

[2]) יעדער אײנער פונ אונדזערע שרײַבער דארפ שטארק פארגעדענקענ די װערטער פונעם כ׳ לעניג: „װענ דער אװטער װידמעט זײַנע דערציילונגענ א טעמע, װאָס איז אים ניט באקאָנט, באקומט זיכ ניט קינסטלעריש־“ (זע לעניגס ארטיקל װעגנ דעם קאָנטער־רעװאָליוציאָנערנ שרײַבער אװערטשענקאָ, ב. 17, ז. 92).

בילדער וועגן אונדזער בויונג האָבן מיר מערסטן באַקומען אָדער אַ נאַטוראַליסטישע קאָפּי־רונג פון דעם איינצלנעם און ניט כאַראַקטעריסטישע אָדער דאָס סימוואָליש־ריטאָרישע, וואָס איז אויסגעהוילט פונעם קאָנקרעטן.

מע דאַרף ביכלאַל זאָגן, אַז די לעצטע געפאַר — די געפאַר פון סכעמאַטיזם — איז כאַראַקטעריסטיש ניט נאָר פאַר זיינע אינדוסטריעלע מאָטיוון, נאָר זי איז אויך שטאַרק קאָנטיק אין זיינע אַנדערע ווערק. וועגן דעם רעדט, אַשטייגער, זייער בוילעט די פּאָעמע „פּערעקאָפּ“ (1930).

צוליב אייניקע סיבעס קענען מיר זיך דאָ ניט פאַרנעמען גענויער מיטן אַנאַליז פונעם דאָזיקן ווערק, אָבער מיר וואָלטן וועלן מערניט פאַרצייכענען איין זייט פון אים — וויאַזוי כאַשטשעוואַצקי מאָלט די פיגור פון אַ באָלשעוויק.

די געשטאַלטן פון די 3 קאָמאַנדירן, העלדן פון סיוואַש (פּרונזע, בעלאַ קון, גוסיעוו) זיינען אָנגעמאָלט לויט „דער אַלטער באַקאַנטער סכעמע“:

„פּענעמער — איַזן,
גופים — שטאָל“.

(„פּערעקאָפּ“, ז. 40).

דער אויטער מאַכט דאָ אַפילע ניט קיין פּרוּוו אויפצודעקן דעם אינערלעכן מעהוס פון די דאָזיקע העלדן און דאַפקע ניט צוליב דעם, וואָס דער זשאַנער פון דער פּאָעמע דערלויבט עס ניט (העראָיש־ראָמאַנטישער סטיל), נאָר פּאָשעט צוליב דעם, וואָס ער האָט זיך מאַמעש דערשראָקן פאַר דער עצעם אויפגאַבע צו געבן אַ מער־פּאַרטיפּערטע כאַראַקטעריסטיק. „אָנמאָלנדיק“ זיינע העלדן לויט דער אויבנגעבראַכטער סכעמע, ווענדעט ער זיך צו די לייענער אַף אַזאַ אויפן:

„זייט צו מיר, כ'בעט אייך,
כאַווייררים,
הייַנט מילדער,“ —
איך ווייס,
עס זיינען קיין ווערטער ניטאָ
דריי באָלשעוויקעס
אַזעלכע
צו שילדערן“. (דאָרט, ז. 40).

דערדאָזיקער „מיטל“ איז אָבער, לויט טשעכאָווס גלייַכווערטל, „מער פּראַקטיש, ווי שאַרפזיניק“, און אונדזערער אַ שרייַבער, וואָס פאַרמעסט זיך אַף ברייטע פאַראַלגעמיינע־רונגען (פּערעקאָפּ!), טאָר זיך ניט אָפּאַטערן מיט אַזאַ „ליטעראַרישן אייַנפאַל“, ער מוז וואַגן צו געבן בלוטפולע געשטאַלטן פון אונדזערווירקלעכקייט — אין דער ערשטער ריי דעם העלד פון אונדזערע קאַמפן און בויונגען.

כאַשטשעוואַצקעס גאַנצער קינסטלערישער וועג, וואָס איז רייך מיט דורכפאַלן, אָבער אויך מיט דערגרייכונגען, גיט אַ מעגלעכקייט צו גלויבן אין זיין וווּקס אויך אַף דעם־דאָזיקן וויכטיקסטן באַצירק פון אונדזער ליטעראַטור, גיט אַ מעגלעכקייט צו גלויבן, אַז די אַלע פעלערן פון זיין שאַפונג זיינען פעלערן פון וווּקס. מע דאַרף מערניט שטרעבן, וואָס גיכער צו אויסלעבן זיי.

אויגוסט, 1933 י.
צנאַ — יאַטקאָוואַ.

י. סערעבריאַני

# אָשער שוואַרצמאַנ

(צומ 14־טנ יאָרצײַט)

אָשער שוואַרצמאַנ איז אינ א היפשער מאָס דורכגעגאַנגענ דיזעלבע קולטור־ליטעראַ־רישע און פּאָליטישע „רענעסאַנס״־דערציִונג ווי זײַנע „אייגנס״ [1]־כאַווײרים. אָבער זײַנ אייגענע לעבנ־דערפאַרונג און די רעוואָליוציאָנערע צײַט, האָט אים געשטויסנ אפ לינקס און ער איז געוואָרנ דער ראַדיקאַלסטער פונ זײַנע צײַט־און קלאַס־כאַווײרים, האָט זיכ אופגעהויבנ איבער די אינטערעסנ פונ דעמ שיכט, צו וועלכנ ער געהערט און זיכ אָריִענ־טירט אפ די „פּאַרנטיקע רײענ פונ דער שפּאַנענדיקער מענטשהײַט״.

אָ. שוואַרצמאַנ איז אינ דער אױגערופענער „קיִעווער טקופע״ א דערשײַנונג, וועלכע ווײַזט ווי מעכטיק עס איז דער קויעכ פונ דער אָקטיאַבער־רעוואָליוציע אפנ געביט פונ איבערדערציִונג, פונ ליקווידירנ די נאַצדעמאָקראַטישע איליוזיעס בא די סאַמע בעסטע און וויכטיקסטע פאַרשטײער פונ דער קלײנבירגערלעכער אינטעליגענצ, אינ קעגנזאַצ צו די, וואָס האָבנ נאָכ א לאַנגע צײַט שפּעטער געלעבט מיט די „פּעוורצל״־שטימונגענ, און טײל־ווײַז דידאָזיקע שטימונגענ נאָכ ניט אויסגעלעבט ביז היַנטיקנ טאָג.

אָ. שוואַרצמאַנ האָט אפ זײַנ ערשטנ עטאַפּ געהאַט די טענדענצ פונ א „נאַציאָנאַלנ״ דיכטער אינ ביאַליקס שניט. דאָס זעענ מיר סײַ פונ זײַנע ערשטע ליבע, נאַטור־און יוגנט־לידער, סײַ אפילע פונ זײַנע מילכאָמע־לידער, ווי לעמאָשל דאָס פּאַציפיסטיש־ליד „די נאַכט האָט באַדעקט מיכ״ און באַזונדער דאָס קלאָלע־און „טײכעכע״־ליד: „און ניט נאָר דײַנ שײַער ווער שטײנ אָנ א דאַכ״, ווו אָט די אלע „מעגלעכקײַטנ״ אנטפּלעקנ זיכ באַזונ־דערס בולעט. דעריבער איז מאָקע באַלערנד נאָכצושפּירנ נאָכ זײַנע ווײַטערדיקע ריזנ־טריט ביז זײַנ לעצט אנטבלויזט־רעוואָליוציאָנערע אטאַקע־ליד: „די שוואַרצע מוטער־נאַכט״. און מערקווירדיק, אויכ אפ אָט דער ליד פונ אָשער שוואַרצמאַנ איז אויסגעגאָסנ דאַפּקע א ביבלישע, קימאַט רעליגיִעזע „קאַדמויִנים״־הײליקײַט:

„אפ גיכ צומ פערד,
די האַנט שטאָל אָנ,
ס׳איז איצט דער שווערד,
די שפּיז א פאָנ—
— דער סוינע בא די טויערנ!״

אַזוי אַרומ האָט זיכ שוואַרצמאַנס אידײִש־שעפערישער אײגנאַרט געביטנ אנטשפּרעכנד יענע ענדערונגענ, וועלכע זײַנענ פאָרגעקומענ אינ זײַנ וועלט־באַנעמ און וועלט־אופאַסונג.

שוואַרצמאַנס יוגנט־לידער און דערינ אויכ זײַנע ליבע־מאָטיוונ און אַנדערע, ביז די דערמאָנטע מילכאָמע־לידער און אפילע אײניקע פונ זײַנע שפּעטערדיקע פּאַציפיסטישע און הומאַניסטישע לידער, זײַנענ נאָכ געגאַנגענ אפ דער ליניע פונ פריערדיקנ נאַצדעמאָ־

---

[1]) א נאַצדעמאָקראַטישער יִרישיסטישער אַלמאַנאַכ. דערשינענ אינ קיִעוו.

קראטישן אידעאָלאָגיש־קינסטלערישן וועלט־באַנעמ, אָבער וואָס ווײַטער הויבן שוין אָן אריבערוועגן אנדערע טענער. עס מערקן זיך אָן ענדערונגען אין דער טעמע, אין דעם עצעם טעמפּ און צוגאנג. עס באווײַזן זיך די „צעווילדעטע רײַטער אף שווארצע טיטאנישע פערד", עס „פלאקערן פאָנען" און עס „שוידערט" דער „גליק":

כ׳ביג גליקלעך,
כ׳שרינק פון אויג־פולן בעכער
דאָס שוידערנדע גליק—
איך קוק ניט צוריק.

עס באווײַזן זיך די שורעס „מוירדים", די „אָרעמע הײַזער" און „שטיקנדע ווארשטאטן", דער „ביקס אין האנט מיט ווארעם בלוט אין הארצן", דער „שטאָלצער גײַסט, וואָס רוט אף שווײַגנדיקע פאָלקן", „די שטראלנדיקע ברידער" און ענדלעך, דאָס אנטלויפן פון יענע „ברידער"־מענטשן, וואָס קילן מיט אש דעם וויי פון זייערע לײַדן",—אָט דאָס באקאנטע „אש" פון די קויהעלעס־יידן, פון די פארשיידענע אלטע און נײַע „נעזירים" ביז

און כ׳וועל אין לאנד
צוריק ניט קערן
ביז וואנען
איך וועל דאָס אויסלייזוואָרט דאָס פולע ניט דער־הערן".

שווארצמאנס לעבנסדערפארונג שעפט זיך אין קיין פאל ניט אויס מיטן באגריף „ביִאָגראפיע" (דאָס „ריינ"־ביִאָגראפישע האָט דאָ געקענט שפילן די קנאפסטע ראָל), ווײַל דאָ האָבן מיר שוין צו טאָן מיט דער געשיכטלעכער דערפארונג פון מיליאָנען, וועלכע זײַנען דורך דער מילכאָמע און רעוואָליוציע ארײַנגעצויגן געוואָרן אין דער סאמער געדיכ־טעניש פון געשיכטלעכן געראנגל. ניט אומזיסט ווערט אזוי בא שווארצמאנען אנטוויקלט דער געפיל פון קאָלעקטיווער פאראנטוואָרטלעכקײַט. שוין פון זײַן ליד „אומעט" דער־וויסן מיר זיך, אז

שווער ווערט מיר און גרוי פאר א גאנצער וועלט.
וואָס פארן כאלעם האָט א טפילע אף די ליפן..."

שוין אין דער ליד „אומעט" מוסערט ער זיך אליין:

„איך, מענטש, מיט קליינע טריט פארלאָרג אף די פעלדער
איך, מענטש, מיט טרויעריקן לײַב
און ניט באגלויבטן הארצן,—
וואָס נאָך וואַרט איך?... (1919)

און אפילע נאָך פריִער, אין זײַן ליד „אין הארבסטיקן אָוונט", געשריבן אין הארבסט 1918, לייענען מיר:

„אין הארבסטיקן אָוונט, ווען ס׳כליופעט דער רעגן,
אין הימל—איין גאָס—און קיין שטערן קיין מינדסטער.
און ערגעץ אף הרעבליעס, אף בלאָטיקע וועגן,
מע נאָקעט, מע וויאָקעט, מע טאפּט איבערפינצטער,—
פארגעב מיר מײַן גאָט, פארן פײַער, וואָס ברענט דאָ,
פאר קוילן, וואָס גליִען און קוועלן און שפּילן,
פאר זיצן און קוקן אָן זינען, אָן צילן..."

דעם געפיל פון פאראנטוואָרטלעכקײַט פאר מענטשן־פּײַן, פאר „שטיקנדע ווארשטאטן", פאר „שורעס מוירדים", האָט שוין אָ. שווארצמאן געטראָגן מיט זיך, ווי ער זאָל זיך ניט געפינען, און דאָס האָט אים געטראָגן פאָרויס און געגעבן א נײַע קלאסן־אָריִענ־טאציע. לעניג האָט אונדז ניט איינמאָל אופמערקזאם געמאכט אף דעם קויעך, וואָס עס ליגט אין דער דערפארונג פון מיליאָנען.

יא. לימאנאָווסקי

# וועגנ דער שאפונג פונ קוזמא טשאָרני

דער פּראָצעס פונ שעפערישער איבערבויונג האָט איצט ארומגעכאפּט דעם גרעסטנ טייל שרײַבער, דערבײַ, דעמ טייל פונ די אמערסטנ פייִקע אונ שעפעריש־אקטיווע ווײַסרוסישע סאָוועטישע שרײַבער.

דער קלאסנקאמפּ אינ דער ווײַסרוסישער נאָכאָקטיאבער־ליטעראטור איז פּאָרגעקומענ אינ בענוג קלאָרע אונ פארשיידנארטיקע פּאָרמעס אלס אנ אָפּשפּיגלונג פונעמ קלאסנקאמפּ, וואָס איז פּאָרגעקומענ אינ לאנד. אינ גרונט גענומענ איז אָט דער קאמפּ פּאָרגעקומענ לויט 2 גרונט־ליניעס—א פּראָלעטארישע אונ נאצדעמאָקראטישע. די ווײַסרוסישע נאצדעמאָקראטנ האָבנ ארויסגעוויזנ ניט ווייניק ענערגיע אונ אקטיווקײַט אפּ פּארפּעסטיקנ זייער ווירקונג אויכ אינ דער ליטעראטור, אָנווענדנדיק איר אנטוויקלונג אינ א נאצדעמישער ריכטונג. אונ אפּ א געוויסנ עטאפּ האָט זיכ זיי אײַנגעגעבנ צו פּארפּעסטיקנ זייער ווירקונג אינ אזעלכע ליטערארישע פאריייניקונגענ, ווי „פּאָלימיא" אונ „ארזווישא" אונ אפילע אונטערכאפּנ אונטער זייער ווירקונג באזונדערע, ווייניק שטאנדהאפטיקע מיטגלידער פונ „בעלאפּפּ". אינ דער שפּיצ פונ די ליטפאריייניקונגענ „פּאָלימיא" אונ „ארזווישא" (באזונדערס פונ דער לעצטער) זײַנענ געשטאנענ אקטיווע נאצדעמישע קאָנטרעוואָליוציאָנערע עלעמענטנ. עמעס, אינ באשטאנד פונ דידאָזיקע ליטערארישע פאריייניקונגענ זײַנענ געווענ אויכ אייניקע שרײַבער, אזויגערופענע מיטלויפער, וועלכע האָבנ זיכ געפונענ מער־ווייניקער אונטער דער ווירקונג פונ די נאצדעמאָקראטנ. צו אָט דעמ טייל (אינ דער ליטפאריייניקונג „ארזווישא") האָט אויכ געהערט קוזמא טשאָרני, איינער פונ די פייִקסטע ווײַסרוסישע סאָוועטישע שרײַבער.

אינ 1930 י. איז אופגעדעקט אונ צעקלאפּט געוואָרנ די קאָנטר־רעוואָליוציאָנערע גרופּע פונ די ווײַסרוסישע נאצדעמאָקראטנ. דאָס אופדעקנ די אינטערווענציאָניסטישע אונ שעדיקערישע צוועקנ פונ אָט דער גרופּע אונ דער ווײַטערדיקער עטאפּ פונעמ קלאסנקאמפּ האָבנ געגעבנ א שטארקנ שטויס די ווײַסרוסישע סאָוועטישע שרײַבער, האָבנ געהאָלפנ באזיניקנ, דערזענ, אינ וואָס פאר א קאָנטער־רעוואָליוציאָנערער בלאָטע עס האָבנ זיי געפירט די נאצדעמענ, אונ זיי האָבנ זיכ א קער געטאָנ אפּנ פּראָלעטארישנ וועג. א באדײַטנדיקער טייל פונ די ארבעטנדיקע ייִדישע לייענער לייענט די ווערק פונ די ווײַסרוסישע סאָוועטישע שרײַבער אינ די אָריגינאלנ. אייניקע פונ אָט די ווערק זײַנענ איבערגעזעצט אינ ייִדיש. פונ קוזמא טשאָרניס ווערק איז פאראנ אינ ייִדיש זײַנ לעצטער ראָמאנ „היימלאנד" (אינ דער איבערזעצונג פונ כ׳ קאבאקאָוו). צו אָט דעמדאָזיקנ בעסטנ ווערק זײַנעמ, איז קוזמא טשאָרני געקומענ ניט דורכ א גלײַכנ וועג פונ זײַנ שעפערישער אנטוויקלונג. בא אימ זײַנענ געווענ באדײַטנדיקע דורכרײַסנ אינ דער ליטעראריש־קינסטלערישער שאפונג.

פאר קוזמא טשאָרניס פריערדיקנ עטאפּ איז באזונדער כאראקטעריסטיש זײַנ ראָמאנ „שוועסטער”. אינעם דאָזיקנ ראָמאנ האָבנ געפונענ א באזונדערס קלאָרע אָפּשפּיגלונג די באזונדערהײַטנ פונעם שעפערישנ מעטאָד פונעם שרײַבער אפנ פריערדיקנ עטאפּ פונ זײַנ שאפונג.

אינעם דאָזיקנ ראָמאנ, ווי אינ אנדערע זײַנע שאפונגענ פונ יענער צײַט, פילט זיכ קנוט האמסונס ווירקונג אפנ שרײַבער. קוזמא טשאָרני האָט אופגענומענ בא קנוט האמסונען דעם פּסיכאָלאָגיזמ, דעמ ביאָלאָגיזמ אינ זײַנ בורזשואזנ אידעאליסטישנ פארשטײַנ. זײַנע העלדנ אינ זײערע טאטנ, ווי דער אווטער אלײנ, ווײסנ די באדינגלעכקײַטנ, די סיבעסדיקײַט פונ די טאטנ אונ אינטערעסירנ זיכ ניט מיט דעם. אלע זײערע טאטנ קומענ פאָר „פּלוצלונג”, אומדערווארטעט, אינסטינקטיוו. די ווערטער פונ אײנעמ פונ די העלדנ אינ זײַנ ראָמאנ—וואסיא: „אָבער די מײַסים פונעם מענטשנ, ווענ זײ האָבנ אפילע ניט אָפּט קײנ פעסטע סיבעס, שעצ איכ”,—קענ מענ אוועקשטעלנ אלס אנ עפּיגראפ צום גאנצנ ראָמאנ. דער אווטער זוכט ניט די סיבעסדיקײַט פונ די דערשײַנונגענ, ער איגנאָרירט באוווסטזיניק אָט דידאָזיקע סיבעסדיקײַט. די טאטנ דרינגענ בא אימ ארויס פונעם אונטערבאוווסטזײַנ. ניט נאָר אינ די טאטנ פונ די העלדנ, נאָר אויכ אינ די ארומיקע דערשײַנונגענ וויל דער אווטער ניט זוכנ קײנ קאָנקרעטקײַט. דער ראָמאנ איז דורכויס אָנגעפּיקעוועט מיט אזוינע ווערטער ווי „פּלוצלונג”, „עפּעס”, „עמעצנס”, „ערגעצווו”, „מע ווײס ניט פארוואָס”, „מע ווײס ניט וואָס”, „סטאמ אינ דער וועלט ארײַנ”.

אינ די טאטנ אונ געפילנ פונ די העלדנ אינ ראָמאנ „שוועסטער” הערשט דאָס אונטערבאוווסטזיניקע, דאָס אינסטינקטיווע, דאָס איראציאָנעלע. זײ דערמאָנענ קנוט האמסונס העלד פונעם ראָמאנ „הונגער”. מער ניט, וואָס בא האמסונען איז דאָס אלצ דערפירט געוואָרנ צו דער גרעסטער דײַטלעכקײַט, ווענ א מענטש ווערט א געוויסער לעבעדיקער אווטאָמאט, אנ אויספּילער פונ די קאפּריזנ פונעם געהײמניספולנ אונטערבאוווסטזײַנ.

אינעם ווערק „שוועסטער” טרעט קוזמא טשאָרני ארויס ווי א ראָמאנטיקער, כאָטש אויכ ניט קײנ קאָנסעקווענטער. קוזמא טשאָרני גריבלט זיכ אינ זײַנ ראָמאנ אינ די קלײנע איבערלעבונגענ פונ זײַנע העלדנ, אינ קלײנלעכע געשעענישנ (אויב מע קענ נאָר זײערע באגעגענישנ אונ געשפּרעכנ אָנרופנ געשעענישנ). די אינערלעכע וועלט אונ זײַנע גענוג באגרענעצטע העלדנ, זײערע געפילנ, די אנטפלעקונגענ פונ פּסיכאָלאָגישער אָרדענונג—אָט דאָס איז אלצ, מיט וואָס קוזמא טשאָרני פארנעמט זיכ אינ זײַנ אויבנדערמאָנטנ ראָמאנ.

דאָס אנטלויפנ פונ דער קאָנקרעטער ווירקלעכקײַט, די אידעאליסטישע שמועסנ וועגנ עפּעס אנ אבסטראקטנ פּראָצעס, אנ אבסטראקטער־באנײַונג פונ לעבנ קומט פאָר בא קוזמא טשאָרני לויט די אײגנשאפטנ פונ די נעאָראָמאנטיקער.

צוגלײַכ מיט דער אידעאליזאציע פונ זײַנע העלדנ באמערקט זיכ בא קוזמא טשאָרני אויכ די אידעאליזאציע פונעמ כוטערישנ לעבנ, די כוטערישע שטילקײַט. עמעס, עס טרעפט אמאָל, ווענ אײנער פונ זײַנע העלדנ ווײַזט ארויס א צו שארפע פילבארקײַט צום פארלאָזענעמ כוטער, דערקלערט דאָס דער אווטער מיט זיכרוינעס וועגנ דער קינדהײַט א.א.וו אינ דעמ גאנצנ ראָמאנ אָבער פירנ ארופ די אלע שמועסנ וועגנ כוטער אפנ געדאנק, אז דאָרט איז רויק, אז דאָרט פארגעסט מענ זיכ אפ אלע זאָרגנ אונ דײַגעס, דאָרטנ איז אנ אָפּרו. די העלדנ האָבנ ניט ליב די שטאָט, זײ איז אומעטיק אינ שטאָט, זײ איז דאָרטנ גאָרניט אינטערעסאנט. די אינדוסטריאליזאציע, וועלכע פּארפּעסטיקט דעם סאָציאליסטישנ סעקטער אונ רײַסט אונטער דעם באלעבאָפּנטום, טרײַבט זײערע געפילנ צום שטילנ כוטער,

אין ווײַטן העק אַרײַן. אָפּ אָט אָ דעם עטאַפּ פון זײַן שאַפונג איז קוזמא טשאָרני א באַשרײַבער פונעם כוטערישן, קולאַקישן לעבן.

דאָס באַווײַזן אַזוינע כאַראַקטערן וואָלט זיך באַרעכטיקט, ווען דער אווטער וואָלט אונטערגעשטראָכן זייער אידייִשע אָרעמקײַט אפּן פּאָן פון די ריזיקע סאָציִאַל־קלאַסאָווע קאָנפליקטן פון אונדזער ווירקלעכקײַט, אפּן פּאָן פון דער היכער אידייִשקײַט פון די קעמפּער פאַר א נײַער סאָציִאַליסטישער אָרדענונג. עס וואָלט זייער צוועקמעסיק געווען, ווען דער אווטער באַווײַזט, וויאַזוי די אָפּשטייִענדיקע עלעמענטן פון דער קליינבירגערלעכער אינטעליגענץ באַגעגענען זיך מיט דאָס נײַע, פּאָרויסגעשריטענע, סאָוועטישע און אונטער דער ווירקונג פון אָט דאָס נײַע—ווערן זיי איבערגעבאָרן, אופּנעמענדיק די פּאָרויסגעשריטענע פּראָלעטאַרישע אָנשוווּנגען. דאָס אַלץ איז אָבער אינעם ראָמאַן „שוועסטערניטאָ". דער אווטער האָט אַרויסגעפירט אפּ דער וועלט און געלאָזן זײַנע העלדן, „ווי די מאַמע האָט זיי געהאַט", אומזיסט וועלן מיר זוכן אין דעם ראָמאַן כאָטש אַן אָנדײַטונג אפּ דעם, אז דער אָדער יענער העלד נעמט אוּפּ אָט דאָס נײַע, ענדערט זײַנע אָנשוווּנגען, ווערט א מער פּאָרויסגעשריטענער.

דער אַלגעמיינער אינהאַלט פונעם ווערק איז זיך פון א געוויסער פּאַבולע, געוויסע געשעענישן—איז ניט קיין רײַכער, דערבײַ איז ער אָפּגעריסן פון דער קאָנקרעטער סאָוועטישער ווירקלעכקײַט, פון וועלכער עס נעמט זיך נאָר דאָס נעגאַטיווע, דאָס דורכויס ניט כאַראַקטעריסטישע—דאָך ווערט דאָס פאַראַלגעמיינערט און עס ווערט אַן אָביעקט פון איראָניע.

דער ראָמאַן באַשטייט פון קליינינקײַטן, עס וואָלט בעסער געווען אָנרופן דעם ראָמאַן „קליינינקײַטן פון לעבן" אָדער „קליינינקײַטן פון געפילן".

דער אווטער שרײַבט פּאַוואָלינקע, אָן אָנשטרענגונג, אָן פּאַטאָס.

די דיִאַלאָגן זײַנען קורצע, טרוקענע, איינע און דיזעלבע פאַר אַלע העלדן. ציוולטשיק נאָר האָט זײַן סטיל אין ריידן. בעסער כאַראַקטעריזירט דער אווטער דאָס ריידן פון די דאָרפישע,—אָט די מענטשן ווייס ער בעסער און שטענדיק באַמערקט ער אין זיי עפּעס אַזוינס, וואָס איז כאַראַקטעריסטיש. דאָס ווערק איז קאַרג אפּ מעטאַפאָרן, האָט ווייניק דײַטלעכע פאַרגלײַכונגען, קלאָרע בילדער (עס באַגעגנט זיך מער „בלויע", „בלוילעכע").

כאַראַקטעריסטיש איז פאַרן אווטער דאָס אופּנעמען די אַרומיקע דערשײַנונגען דורכן רייעך. אזוי, צ. ב. שמעקן באַם אווטער די גאַס, די הײַזער, די שטרוי, דאָס וואַסער אין טײַכל בײַם דער פרילינג־פאַרפלייצונג. איבערקלײַבנדיק די מענטשלעכע געפילן, אוש ביז די סאַמע ראַפינירטע, אַקטיוויזירט דער אווטער אפּ אַן אייגנאַרטיקן אופּן די טויטע נאַטור, צוגעבנדיק איר ביִאָלאָגישע באַזונדערהײַטן, פון וועלכע ער טיילט באַזונדערס אויס דעם רייעך. דער ביִאָלאָגיזם איז כאַראַקטעריסטיש פאַר טשאָרניס שעפערישן מעטאָד אפּ יענעם עטאַפּ.

די „אָן אידייִשקײַט" פונעם ראָמאַן, ווי עס דוכט זיך אפּן ערשטן קוק, איבערצײַגט אַן איבעריקן מאָל, אז עס זײַנען ניטאָ אַזוינע ווערק, אין וועלכע עס זאָל ניט אַרויסגעזאָגט ווערן קיין געוויסע אידייע. דער ראָמאַן שפּיגלט אָפּ די שטימונגען פון יענעם טייל קליינבירגערטום, וועלכע האָט זיך ניט געשטעלט אפּן וועג פון מיטגיין מיטן פּראָלעטאַריאַט, האָט זיך אָפּגעשטעלט אפּן שייד־וועג, האָט סקעפּטיש, מיט איראָניע באַגעגנט יעדן פעלער פון דער סאָציִאַליסטישער בויונג, ניט פאַרשטייענדיק דעם פּראָצעס, די ווײַטערדיקע אַנטוויקלונג פון דער רעוואָליוציע, און דערמיט אָביעקטיוו געווען קעגן איר.

דאָס אויבנגעזאָגטע איז כאראקטעריסטיש אויך פאר זײַנ שפעטערדיקנ ראָמאנ „ערד״.
דאָ באמערקט זיך דאָס איגנאָרירנ דעם קלאסנקאמפּ אינ דאָרפ. הוילער עמפּיריזמ פונ
באזונדערע דערשײַנונגענ, וועלכער איז סיבעסדיק ניט צונויפגעבונדנ מיטנ אלגעמײנעמ
פּראָצעס. דער אווטער באציט זיך מיט אײנע אונ דיזעלבע סימפּאטיעס צו די געפילנ,
איבערלעבונגענ סײַ פונ די אָרעמע פויערים פונ דאָרפּ, אזוי אויך פונ די פארמעגלעכע
אונ באלעגופים. די מענטשלעכקײַט, וועלכע עס פריידיקט דער אווטער אינ זײַנע פריִער־
דיקע ווערק, ווערט אינ „ערד״ פארוואנדלט אינ פּראָפּאגאנדע פונ פארשיידנארטיקע „ברי־
דערלעכע באציִונגענ״ צווישנ די דאָרפישע אײַנוווינער, אומאָפּהענגיק פונ זײער סאָציִאלער
לאגע. דער טויט פונ טאמאשנ, אָט דעמדאָזיקנ שטילנ טרוימער וועגנ אויסבויענ א קאָמונע,
מאכט שאָלעמ צווישנ אלע דאָרפישע אײַנוווינער, פארבעסערט זײערע „ברידערלעכע
באציִונגענ״. אָט דאָס אײגנארטיקע „מאָמענט מאָרי״ ווערט אנטקעגנגעשטעלט דעמ קלאסנ־
קאמפּ. די אָרעמע פויערים קענענ זיך ניט ארויסקלײַבנ פונ זײער אָרעמקײַט, דערבײַ איז
די אָרעמקײַט אלײנ באוויזנ אָביעקטיוו ווי אנ אנטפּלעקונג פונ געוויינלעכער מענטשלעכער
שלימאזלדיקײַט, אָדער הולטײַישקײַט.

דער דערפּאָלגרײַכער ווּקס פונ דער סאָציִאליסטישער בויונג אינ די באדינגונגענ פונ
פארשארפטנ קלאסנ־קאמפּ, דער ווּקס פונ סאָציִאליסטישנ סעקטער, די ליקווידאציע
פונ די קאפּיטאליסטישע עלעמענטנ האָט אוועקגעשטעלט פארנ שרײַבער (ווי ביכלאל פאר
אלע סאָוועטישע שרײַבער) זײער שארפ די פראגע וועגנ זײַנ ווײַטערדיקנ שעפערישנ וועג.
אפנ עטאפּ פונ דער סאָציִאליסטישער רעקאָנסטרוקציע באמערקט זיך בא קוזמא טשאָרני
א געוויסער רוק פאָרויס אינ דער זײַט פונ אויסלעבנ די רעאקציִאָנערע לויט זײער טאָכ
עלעמענטנ פונ זײַנ פריִערדיקנ שעפערישנ מעטאָד. שוינ אינ דעמ ראָמאנ „גיי, גיי״
באמערקט זיך דער ערשטער רוק פאָרויס, באמערקט זיך דער ערשטער פרווו פונ א ריכ־
טיקנ קלאסנ־צוגאנג. אינ דער דערציילונג „פרילינג״ האָבנ מיר א ווײַטערדיקנ טראָט
פאָרויס, באמערקנ מיר שוינ אנדערע באציִונגענ צו די אָרעמע פויערים אונ די קאָלעקטי־
וויזאציע טרעט ארויס מער קאָנקרעט, לעבעדיקער, אײדער די טרוימענ פונעמ שטילנ
טאמאש, מיט דעמ טויט פונ וועלכנ עס שטארבט אויך די אידייע פונ קאָלעקטיוויזאציע.

אָבער באזונדערס איבערגעבויט האָט זיך קוזמא טשאָרני אינ זײַנ לעצטנ ראָמאנ
„הײמלאנד״.

שוינ פונ די ערשטע זײַטלעך פונ „הײמלאנד״ איז ניט שווער צו איבערצײַגנ זיך, אז
קוזמא טשאָרניס „הײמלאנד״ איז פונקט א קעגנזאצ צומ ראָמאנ „שוועסטער״ (כאָטש באזונ־
דערע עלעמענטנ פונ פריִערדיקנ שעפערישנ מעטאָד שפּארנ זיך דאָך דורכ. אינ „הײמלאנד״).
דאָ באווײַזט דער אווטער די דערשײַנונגענ פונ דערווירקלעכקײַט אינ זײער קלאסנ־סטי־
רעדיקײַט, אינ דער סטירע צווישנ ארבעט, צווישנ עקספּלואטירטע אונ עקספּלואטאטערס.
מיט א שארפער איראָניע אונ אָפּלאכנ באשרײַבט ער דעמ גאלעכ, די באלעגופים סורוויליא,
מאזאוועצקענ, דעמ פּריסטאוו. אָט דידאָזיקע פאָרשטייער פונ דער קאפּיטאליסטישער אָרדע־
נונג שטעלט דער אווטער אנטקעגנ דעמ פריצישנ פארעבאָק, אונ שפּעטער דעמ דאָרפישנ
אָרעמענ פויער, לעאָפּאָלד הושקע. דער געפיל פונווארעמער סימפּאטיע, מיט וועלכנ דער
אווטער רינגלט ארומ לעאָפּאָלד הושקענ אונ די אנדערע פאָרשטייער פונ דער דאָרפישער
אָרעמקײַט, דרינגט ארויס דאָס מאָל ניט פונ דער אבסטראקטער מענטשלעכקײַט, ניט פונ
קײנ פאָלקיסטישנ הומאניזמ, נאָר פונ מיטגעפיל צו זײ, אלס באאווּלטע דורכ דער קאפּי־
טאליסטישער אָרדענונג.

דער קלאַסנקאַמפּ איז אין „היימלאַנד" באַוויזן אַפּ א באַדײַטנדיקן צײַט־אָפּשניט: דער קלאַסנקאַמפּ הויבט זיך אָן פאַר דער מילכאָמע און ווערט דערפירט אַזש ביזן פּעריאָד, ווען עס ווערט שוין אָרגאַניזירט די סאָוועטנמאַכט. די גרונט־אידייע פונעם ווערק—דאָס זײַנען די קלאַסן־סטירעס צווישן די אַרבעטנדיקע און עקספּלואַטאַטערס, די אינטערנאַציאָנאַלע אייניקײַט פון די אַרבעטנדיקע פון אַלע לענדער.

אויב אין ראָמאַן „שוועסטער" באַמערקן מיר די אידעאַליזאַציע פון כוטער, ווערט שוין אין ראָמאַן „היימלאַנד" דער כוטער אופגעריסן.

דער אווטער פאַרנעמט זיך אויך אין „היימלאַנד" מיט באַשרײַבן די געפילן און איבער־לעבונגען פון זײַנע העלדן, איבערהויפּט פון די פּאָרשטייער פון דער דאָרפישער אָרעמקײַט. טיף עמאָציאָנעל האָט דער אווטער באַשריבן די איבערלעבונגען פון הושקעס ווײַב, פונעם אַלטן נעמירא: זייערע איבערלעבונגען זײַנען דורכן אווטער באַשריבן איבערצײַגנדיק און דײַטלעך. אָבער דאָסמאָל זײַנען די איבערלעבונגען ניט אָפּגעריסן פון דער קאָנקרעטער ווירקלעכקײַט און זיי רופן שוין אַרויס פּראָטעסט קעגן די קאַפּיטאַליסטישע אונטערדריקער.

דעם אווטער גיט זיך אָבער דאָך בעסער אײַן דאָס באַשרײַבן די איבערלעבונגען פון די העלדן. סכעמאַטיש, טרוקן, ניט גענוג בילדעריש באַשרײַבט דער אווטער די געשעענישן.

ניט איבערצײַגנדיק איז, לעמאָשל, געגעבן געוואָרן די פּעוורעל־רעוואָליוציע אַפּן פראָנט, דאָס צעשיסן די דעמאָנסטראַנטן אין מײַרעוו־ווײַסרוסלאַנד. קוזמא טשאָרני, אַלס גרויסער קינסטלער, וועלכער קען פרײַ, אָן אָנשטרענגונג אַרויסזאָגן אין א קינסטלערישער פאָרם זײַנע געדאַנקען, געשעענישן, נאַטור־שילדערונגען א.א.וו. וואָלט געדאַרפט מיט מער זאַפטיקײַט, בילדערישקײַט און איבערצײַגטקייט באַשרײַבן אַזעלכע גרויסע געשעענישן. דאָס פריִערדיקע איגנאָרירן די באַדײַטנסטע געשעענישן פון דער ווירקלעכקײַט איז, ווײַזט אויס, ניט אָן פּאָלגן דורכגעגאַנגען פאַר קוזמא טשאָרני. אין „היימלאַנד" איז דאָס באַ־שרײַבן די געשעענישן טאַקע דער שמאָלער אָרט אין דעם זין.

די פאַבולע בא קוזמא טשאָרני, דער סיושעטישער געבוי איז מער קאָנצענטרירט, מער אָנגעזעטיקט מיט געשעענישן, מער דינאַמיש. אין דעם זין האָט שוין „היימלאַנד" אַסאַך דראַמאַטישקײַט.

די שפּראַך אין „היימלאַנד" איז א מער לעבעדיקע, פּראָסטע, פאַרשטענדלעכע, דינאַ־מישע און דאָס ווערק לייענט זיך גרינגער.

די הויפּט־העלדן פון „היימלאַנד"—די דאָרפישע אָרעמקײַט, וועלכע נעמט דערנאָך אָנטייל אינעם רעוואָליוציאָנערן קלאַסנקאַמפּ, — איז באַשריבן וואַרעם און מיט אַזא מיטגעפיל, וועלכער שיידט זיך אונטער פון יענער אַבסטראַקטער „מענטשלעכקײַט", וועלכע דער אווטער האָט פריִער געזוכט. דאָס פאַרברענען די פּריצישע מאַיאָנטקעס, דאָס האַר־גענען דעם פּאָרעץ און דעם עקאָנאָם אין מײַרעוו־ווײַסרוסלאַנד שטערן שוין ניט אָט דער „מענטשלעכקײַט", נאָר ווערן באַשטעטיקט דורכן אווטער ווי אַזוינס, וואָס איז אומבאַדינגט נייטיק אינעם רעוואָליוציאָנערן קאַמפּ.

א באַדײַטנדיקער פעלער איז דאָס, וואָס אינעם ראָמאַן זײַנען ניט באַוויזן געוואָרן די נאַצדעמענ אין מײַרעוו־ווײַסרוסלאַנד, וועלכער עס איז געווידמעט א באַזונדער טייל פונעם ראָמאַן.

אין אַלגעמיין זאָגט דער ראָמאַן „היימלאַנד" איידעס, אַז קוזמא טשאָרני בויט זיך גרינטלעך און טיף איבער אין זײַן שאַפונג.

ד. רומאנאָווע

# פ. אלטמאנ „פאָזיציעס“

(„ליטעראטור אונ קונסט“ 1933 יאָר, ז. 124)

דאָס לעבנ פונ דער רויטער ארמיי אינ פעריאָד פונ פרידלעכער בויונג באקומט אלצ אָפטער זײַנ אויסדריק אינ דער ייִדישער סאָוועטישער קינסטלערישער ליטעראטור. אינ דער פראָזע באקומט די טעמע אָפטער ווי אלצ איר אויסדריק אינעם זשאנר פונ דער פארצייכענונג, דעם אָטשערק, כאָטש עס באגעגענע זיכ פונ צײַט צו צײַט אויכ ברייטערע לײַוונטנ אפ דער טעמע.

צו די גרעסערע דערציילונגענ געהערט אלטמאנס ביכל. דערזעלבער אווטער איז שוינ מיט א פאָר יאָר צוריק ארויסגעטראָטנ אינ דער ליטעראטור מיט א ביכל פארצייכענונגענ („דאָס ציל־ברעטל לאכט“) אפ דערזעלבער טעמע.

„אינ צענטער פונ זײַנ אויפמערקזאמקײַט שטעלט דער אווטער אינ זײַנ איצטיקער דערציילונג „פאָזיציעס“ די דעמאסקירונג פונ די שעדיקערישע, קלאסנפײַנטלעכע עלעמענטנ, וואָס שמוגלענ זיכ אדורכ אינ דער רויטער ארמיי, דעם קאמפ, וואָס די רויטע ארמיי פירט מיט זיי אונ דאָס איבערדערציִענ די וואקלדיקע עלעמענטנ, וואָס פאלנ ארײַנ אינ דער רויטער ארמיי.

פונ די ערשטע זײַטלעכ פונעמ ביכל באקאָנענ מיר זיכ מיט דער גרופע רויטארמייער—די קומענדיקע העלדנ פונ דער דערציילונג.

האָרדיענקאָ, דערעזא, שפונט—די דרײַ איבערגעגעבענע רויטארמייער, די גרונט־עלעמענטנ, פונ וועלכע עס קאָמפלעקטירט זיכ די ארבעטער־פויערישע רויטע ארמיי, שטעלט אונדז פאָר דער אווטער גלײַכ, ער פאספאָרטיזירט אפילע זייערע היימענ. די פאספאָרטיזאציע איז אנ אייגנארטיק־קינסטלערישע, זי שאפט גלײַכ באמ לייענער די אטמאָספער פונ ווארעמקײַט, ליבע צו די פארטיידיקער פונעמ ערשטנ סאָציִאליסטישנ פאָטערלאנד.

אָט די דרײַ געשטאלטנ גייענ פאר אונדז דורכ אינ דער דערציילונג אונ בא יעדער סיטואציע קלאָרט זיכ אויס נאָכ א שטריכ פונ זייער נאטור, ביז מיר באקומענ א פולבלוטיקנ טיפ פונעמ רויטארמייער, דעמ זיכערנ וועכטער פונ די סאָוועטישע גרענעצנ. אינ דער ערשטער ריי איז עס שײַעכ צו דערעזענ, אויכ צו שפונטנ, וויינִיקער צו האָרדיִענקענ—אָט פונ דעמ פראָלעטאריער דערוואַרט דער לייענער מער, אונ דער אווטער וויקלט אימ ניט פאנאנדער. זײַנ ראָל בא אלע געשעענישנ אינ קאזארמע־לעבנ איז ניט גענוג בולעט, ער זאָל זיכ אײַנקריצנ אינ זיקאָרנ.

מיכייעוו דער שעדיקער פאריִנטריגירט דעמ לייענער גלײַכ בא זײַנ דערשײַנענ—אָט דעמ רויטארמייער מיט דער מוסטערהאפטער ביקס, וואָס ציט צו די אויפמערקזאמקײַט פונ

דער קאזארמע מיט זײַן „יאזדע״ קיין אמעריקע איבער דער געאָגראפישער קארטע. דעקט דער אווטער אָבער אופ צו גיך מיט א רעפּליקע—„וואָס גייט עס אײַך אָן ווער ער איז... אין דער רויטער ארמיי האָט מען אים צוגענומען, איז ניטאָ וואָס צו ריידן״.

און ווײַטער ווערט קלאָר, אז ער איז טאקע דער יעניקער, וואָס טוט אָפּ אלע שפּיצלעך אין דער ראָטע.

אָט דער מיכייעוו, אָט דער טיפּ פונעם קלוגיטשקן, פּאָרזיכטיקן סוינע, וואָס פירט זײַן צעלייגערישע ארבעט אָפּ פארשיידענע געביטן פון דער סאָצבויונג, איז אין דער קינסטלערישער ליטעראטור ניט נײַ. אלטמאנען גיט זיך אָבער אײַן אונטערטראָגן אים אייגנארטיק און ניט סכעמאטיש.

ווען דער אווטער פירט אונדז אָבער ארײַן צו וואדלאווען אין שטוב, וווּהין עס ציִען זיך די פעדים פונעם פּאָרעץ יאסינעצקי און זײַנע קלאסן־ברידער, ווּ עס ווערן געמאכט פּרווון צו רעאליזירן זייערע פּלענער פון „די ערד—די גוטבאזיצער, די פּריצים, און די זאוואָדן, די שאכטעס—זייערע אייגנטימער״, ווּ מיר טרעפן דעם אינזשענער באָגאָראָדסקין, פונעם שניט פון די ספּעציאַליסטן—שעדיקער פונעם שאכטינער פּראָצעס, פעלט דעם אווטער אויס אופרײַס־שטאָפּ. דאָ גיט דער אווטער ערטערווײַס איבער אין סטאם־דערציילן און איבערצײַגט ניט.

דערבײַ דארף מען דאָ אונטערשטרײַכן, אז דאָס לעצטע איז שײַך צו די ערטער, ווּ דער אווטער ווײַזט מיכייעווס פארגאנגענהײַט, ווּ ער באווײַזט מיכייעוון אויסער דער קאזארמע, אויסער דער רויטארמייִשער סוויווע. ווי נאָר ער פירט אים ארײַן אין דער רויטער ארמיי, האָבן מיר פאר זיך ווײַטער דעם געלונגענע - אונטערגעטראָגענעם קלאסן־פײַנט, וואָס וויל פירן זײַן ארבעט אפּן וויכטיקסטן באצירק פון דער סאָוועטישער בויונג—אין דער רויטער ארמיי.

די עקסקורסן אין מיכייעוו־זאהאסקינס פארגאנגענהײַט, די בילדער פון צלאָוועס שטוב—דעם נעסט פון ווײַסגווארדייִשער ארבעט זײַנען ערטערווײַס סכעמאטיש, אוואנטיורעארטיק, און דעריבער ניט איבערצײַגנדיק געגעבן.

געלונגען איז אָפּ דעם פּאָן געוויזן דאָס ארײַנציִען דעמסקין, דעם וואקלדיקן רויטארמייער, ניט געגוג־פעסטן יונגן קאָמיוגיסט אין אָט די נעצן. דער אווטער ווײַזט, וויאזוי מיכייעוו קוועטשט דאָ אָפּ דעמסקיס נאציאָנאלע געפילן און פּרווט אונטער אָט דער מאסקע ארײַנציִען אים אין דער שעדיקערישער נעסט.

געלונגען איז אויך געשילדערט דער באלעגופ באָנדארטשוק, זײַן לעבן אין קאזארמע, זײַן איינינקונג מיט מיכייעוון.

אמווייניקסטן האָט זיך דעם אווטער אײַנגעגעבן קוואשע, דער געקומענער פון דאָרף, דער טיפּ פונעם וואקלדיקן מיטלפויער. דעם אווטער גיט זיך ניט אײַן באווײַזן זײַן גרונט־שטריך—זײַן וואקלעניש. קוואשע איז אין זײַנע ערשטע ארויסטרעטונגען קימאט אָפּ אויסגעשפּראָכענער קלאסן־סוינע, און ס'איז ניט איבערצײַגנדיק געגעבן געוואָרן זײַן איבערברוך און דעריבער איז ניט קלאָר וויאזוי ער איז געוואָרן א באגײַסטערטער אָנהענגער פון קאָלעקטיוויזאציע. עס ווערט ארײַנגעפירט אן און פאר זיך, זייער א געלונגענער בילד, ווי דער ראָטנער קאָמאנדיר לערנט קוואשען שיסן, אָבער צום אויסקלאָרן דעם סאָציאל־פּסיכאָלאָגישן טאָך פון קוואשעס געשטאלט גיט עס ווייניק צו.

מע דארף אָפּצייכענען, אז אָט דער קאמף פאר פריִער אופדעקן און ארויסשמײַסן די צופעליקע עלעמענטן פון דער ארמיי קומט פאָר די גאנצע צײַט אפּן פּאָן פון אויספילן די

סאָנטעגלעכע אופגאַבעס, וואָס שטייען פאַר דער אַרמיי, „ווייל וויאַזוי קען די ראָטע ווערן א שלאָגלערישע, אויב קימאַט אַלע טאָג קומט פאָר עפּעס אומדערוואַרטס...“ „מע מוז אָנטאָפּן, ווער איז אין דער ראָטע דער פרעמדער“.

אַזוי אַרום גייט פאַרן לייענער די גאַנצע צייט דורך די אַרבעט פון די יונגע רויטאַרמייער פאַר א שלאָגלערישער ראָטע, פאַרן באַהערשן די טעכניק פון שיסן, פאַרן באַהערשן דעם נויטיקן סכום פּאָליטישע ידיעות, פאַרן אָפּרייניקן די אייגענע רייען פון די צופעליקע עלעמענטן, וואָס זיינען אין איר דורכגעקראָכן, פאַר איבערדערציען (כאָטש דאָס איז ווייניקער געלונגען) די וואַקלדיקע עלעמענטן אירע.

דאָ ווערט אויך געוויזן די אַרבעט פון דער אַרמייִשער פּאַרטאָרגאַניזאַציע, איר אַריינדרינגען אין אַלע שפּאַרונעס פונעם אַרמייִשן לעבן, די מעטאָדן פון אָט דער אַרבעט. דער אויטער פּרוּווט זיך באַווייזן דעם אונטערשייד צווישן דער צאַרישער און רויטאַרמייִשער דיסציפּלין — סיי דאָ, סיי דאָרט — א באַוווסטזיניקע, באַזיניקטע דיסציפּלין, ווו יעדער פילט אַכריות פאַר זיין אייגענער אַרבעט און פאַרן גאַנצן קאָלעקטיוו, אָבער צוזאַמען מיט דעם פאַרמאָגט די רויטע אַרמיי — די פעסטונג פון דער צווישנפעלקערלעכער פּראָלעטאַרישער רעוואָליוציע אַזאַ דיסציפּלין, וואָס איז אייגנטימלעך נאָר איר.

די דערציילונג פאַרמאָגט פיל זייער געלונגענע דעטאַלן, שטריכן, בילדער, ווי אַשטייגער די סצענקע, ווי דער ראָטנער קאָמאַנדיר לערנט דעם רויטאַרמייער קוואַשען שיסן, וואָס באַווייזט אַזעלכע באַציִונגען צווישן דעם אַרמייער און דעם קאָמאַנדירן־באַשטאַנד, וועלכע עס פאַרמאָגט נאָר די אַרבעטער־פּויערשע רויטע אַרמיי.

פון דעם קאָמאַנדירן־באַשטאַנד טיילט אויס דער אויטער צווייען — טראָפימאָוון און קאָראָטקאָוון — דער ערשטער איז לייכט אָנגעצייכנט, קאָראָטקאָוו איז שוין געגעבן געוואָרן קלאָרער און בולטער און וואַקסט אויס אין דער דערציילונג.

די דערציילונג קאָנצענטרירט פון אָנהויב ביזן סאָף די אופמערקזאַמקייט פונעם לייענער אַרום די וויכטיקסטע פּראָצעס פון רויטאַרמייִשן לעבן און האַלט די גאַנצע צייט דעם לייענער געשפּאַנט.

דער אינטערעס, די שפּאַנונג, מיט וועלכער די דערציילונג פאַרכאַפּט דעם לייענער גייט ניט בלויז אָפּן כעשבן פונעם אינהאַלט, נאָר שאַפט זיך איבערהויפּט אַדאַנק דער אידייִש־קינסטלערישער אָנגעזעטיקטקייט פון דעם ביכל.

פאַראַנטוואָרטלעכער רעדאַקטער — איזי כאַריק

רעדקאָלעגיע: א. אָשעראָוויטש, ז. אַקסעלראָד, י. בראָנשטיין, כ. דונעץ, א. וואָלאָברינסקי, אי. כאַריק, ל. קאַצאָוויטש, ר. ראַיק, ל. ראָזנהויז, ס. שווידעל

דרוקעריי א. נ. סטאַלין. באַשטעלונג 2061. גלאַווליטבעל 1210

# ШТЭРН
## (ЗОРКА)

[illegible] 50 [illegible] 1 [illegible]

Літаратурна-мастацкі
і палітычна-навуковы
часопіс

ВЫДАННЕ
„Акцябр“
Менск, Рэволюц. вул, 2.